Бөтә илдәрҙең пролетарийҙары, берләшегеҙ!

# Йәшлек

Кесаҙна 15 март 1990 йыл. № 32 (7538).

Хаҡы 3 тин.

1923 йылдан башлап сыға

ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы



## ТӘҮГЕ АҘЫМДАР

«Агиҙел» колхозының Яуымбай һөтсөләк фермаһы районда күптән инде киң танылыу алған. Һуңғы бер нисә йыл эсендә район гәзетаһы ла ферма коллективын һәм малсыларҙы маҡтап ҡына сығыш яһаны. Һауынсыларҙың күпселеге — йәштәр. Уларҙың береһен — Гөлдәр Назарованы — һүрәттә күрәһегеҙ.

1988 йылда БАССР агропромышленность комитетының аҡсалата премияһын алһа, 1989 йылдың 1-се яртыһы йомғаҡтары буйынса Гөлдәр һәр һыйырҙан 3507 килограмм һөт һауып, II зонала тәүге урынға сыҡты һәм кер йыуыу машинаһы менән бүләкләнде.

Райондаштары араһында ихтирам яулаған һауынсы ВЛКСМ-дың XXXVII өлкә конференцияһына делегат итеп һайланды.

Яҙмыштарын ошо уҡ фермаға бәйләгән ҡайны-ҡәйнәһе лә килендәренең уңғанлығына, тырышлығына һоҡланып бөтә алмай. Ҡәйнәһе лә бит заманында танылған һауынсы булған. Хәҙер — хаҡлы ялда.

Гөлдәрҙең өс йәшлек ҡыҙы Рита ла, бәлки, әсәй — өләсәһе һайлаған юлды һайлар...

Шундай шат, берҙәм ғаиләлә гөрләп йәшәргә лә, йәшәргә яҙһын! Нәш әсәнең һүҙҙәре менән әйткәндә: «Тормош башлана ғына бит әле!...»

**Б. ТИМЕРҒӘЛИЕВ.**

**ҺҮРӘТТӘ: Г. Назарова.**

**АВТОР** фотоһы.

Бөрйән районы.

«Йәшлек»тең Почет таҡтаһы

## АЛДЫНҒЫЛАР

ВЛКСМ Өлкә Комитеты секретариаты 1990 йылғы «Республиканың мул һөтө» конкурсының икенсе этабы булған февраль айында түбәндәге коллективтарҙы еңеүсе тип танырға ҡарар итте:

### I ЗОНА БУЙЫНСА:

— **Ишембай районы «III Интернационал» колхозының Восток һөтсөләк фермаһы** (мөдире Т. Таранова, групкомсоргы А. Заманова) — һәр һыйырҙан 306 килограмм һөт, 281 центнер тулайым һауым алған;

— **Евдокия ФАЗЛИӘХМӘТОВА**, Яңауыл районы «Победа» колхозы һауынсыһы — үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 336 килограмм һөт һәм 60,55 центнер тулайым һауым алған.

### II ЗОНА БУЙЫНСА:

— **Бөрйән районы «Бөрйән» совхозының Бетерә һөтсөләк фермаһы** (Г. Мәжитов, М. Ҡолдәүләтова) — һәр һыйырҙан 230 килограмм һөт һәм 295 центнер тулайым һауым алған;

— **Хәтирә ЙӘҒӘФӘРОВА**, Бөрйән районы «Бөрйән» совхозы һауынсыһы — үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 345 килограмм һөт һәм 55,1 центнер тулайым һауым алған.

### III ЗОНА БУЙЫНСА:

— **Шаран районы «Краснополянский» совхозының Саҡты һөтсөләк фермаһы** (В. Акузин, Л. Митрофанова) — һәр һыйырҙан 206 килограмм һөт һәм 432,01 центнер тулайым һауым алған;

— **Ғәлиә СӘЛИМОВА**, Илеш районы XXII партсъезд исемендәге колхоз һауынсыһы — үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 377,6 килограмм һөт һәм 83,08 центнер тулайым һауым алған.

### IV ЗОНА БУЙЫНСА:

— **Стәрлебаш районы «Стәрле» колхозының Гөмбәҙе һөтсөләк фермаһы** (Н. Төхвәтуллин, З. Жохова) — һәр һыйырҙан 334 килограмм һөт һәм 267 центнер тулайым һауым алған;

— **Фирҙәүсә САФИУЛЛИНА**, Әлшәй районы «Завет Ленина» колхозы һауынсыһы — үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 498 килограмм һөт һәм 46,32 центнер тулайым һауым алған.

### V ЗОНА БУЙЫНСА:

— **Баймаҡ районы Ленин исемендәге колхоздың Таулыҡай һөтсөләк фермаһы** (Г. Яҡупов, Г. Сәлихова) — һәр һыйырҙан 274 килограмм һөт һәм 1019 центнер тулайым һауым алған;

— **Мәрйәм ИСМӘҒИЛЕВА**, Баймаҡ районы Ленин исемендәге колхоз һауынсыһы — үҙ төркөмөндәге һәр һыйырҙан 377 килограмм һөт һәм 68 центнер тулайым һауым алған.

# Иртәгәгә илтер юл

Үҙе оло тантана, үҙе хайран тамаша хәҙерге һайлауҙар. Берәүҙәр ғәзел көрәштә маҡсатына ынтыла, икенселәр башҡаларға ғәйбәт яғыпмы, төрлө буш вәғәҙәләр менән байтаҡ кешеләрҙең күҙен томалап, бигерәк тә урындағы етәкселәргә төрлөсә «ярҙам ҡулы» һуҙып булһа ла депутатлыҡҡа барып етер өсөн яғалаша.

РСФСР халыҡ депутаттарына кандидаттар исемлегендә БАССР культура министры Әминев Салауат Хөрмәт улының да теркәлеүе минең һымаҡ күптәрҙе шатландырғандыр тип уйлайым. Салауат Хөрмәт улының һәр саҡ эш тип янып, һуңғы ваҡытта халыҡ тормошондағы мөһим өлкәгә — культура эштәрен яҡшыртыуға ни тиклем зур көс һалыуын хәҙер беҙҙә генә түгел, башҡа яҡтарҙа ла, бигерәк тә күрше өлкәләрҙә бик яҡшы беләләр. Был хаҡта күп һөйләргә мөмкин. Ә инде халыҡ депутаты булыу уға халыҡты борсоған күпме ҡатмарлы мәсьәләләрҙе хәл итергә яңы мөмкинлектәр, яңы хоҡуҡтар бирер ине.

Ғөмүмән, быйылғы һайлауҙарҙың һәйбәт бер яғы — кандидаттар араһында гуманитар тармаҡ кешеләренең байтаҡ булыуы. Республикала халыҡ конкурешенең ниндәй аяныс хәлгә килеп тереләүен, бигерәк тә ғилем, мәҙәниәт кимәле буйынса илдә иң артта ҡалған төйәктәрҙең береһенә әйләнеүебеҙҙе уйлаһаҡ, ошо тармаҡтарҙан депутатлыҡҡа күрһәтелеүҙең ни тиклем мөһим һәм яуаплы булыуы тағы ла ныҡыраҡ күренә. СССР Верховный Советында ла бит культура мәсьәләләренә айырыуса ҙур иғтибар бирелә. Уйлап ҡараһаң, һуңғы йылдарҙа илебеҙҙең төрлө тарафтарында әленән-әле тоҡанып торған ҡанлы бәрелештәр кешеләрҙә культураның етмәүенән дә, кешеләрҙең рухи ярлыланыуынан да килмәйме ни?

Әлбиттә, һайлау барышында культура йәки мәғариф эшмәкәренә, яҙыусыға йәки журналисҡа, врачҡа йәки сәнғәт кешеһенә, башҡалар менән бәхәс алып барыуы күпкә ҡатмарлыраҡ һәм ауырыраҡ. Сөнки улар юлдар ҙа төҙөмәй, йорттар ҙа һалмай, ауылдарға газ да үткәрмәй. Шулай уҡ һайлауҙарға әҙерлек ваҡытында улар кешеләргә тормошто материаль яҡтан яҡшыртыу буйынса ниндәйҙер тау-тау вәғәҙәләр ҙә бирә алмай, кәштәләрҙе һый-хөрмәт менән дә тултырып ташламай.

Ләкин иртәгәгә һәр шәхес, һәр халыҡ таҡыр юлдар, матур күперҙәр аша ғына түгел, барыһынан да бигерәк күңел күперҙәре аша үтәсәк, үҙенең киләсәк яҙмышына иң әлек рухи юлдар буйлап барып етәсәк. Улар емерелһә, йорттарыбыҙ яҡты булып та, күңелдәрҙә нур һүнһә, иман юғалһа, бер ни ҙә ҡотҡармаясаҡ.

Кешеләр быны ныҡыраҡ аңлай бара, халыҡтарҙың киләсәктәге рухи яҙмышы, күңел тәрбиәһенең әһәмиәте тураһында ныҡыраҡ уйлана.

4 мартта 799-сы Сибай территориаль һайлау округында С. Х. Әминевты яҡлап егерме меңдән артыҡ кеше тауыш бирҙе. Был тиклем халыҡтың ышанысын яулау шатлыҡлы ла, яуаплы ла. Әлегә һуңғы һүҙ әйтелмәгән. Киләһе һайлау көнөндә С. Х. Әминевты берҙәм яҡлаусыларға әле тағы ла күптәр ихлас ҡушылыр тип уйлайым. Сөнки һүҙ бит айырым кешегә ышаныс белдереү тураһында ғына түгел, республикабыҙҙағы ғәйәт мөһим эштәрҙе хәстәрләү, уларҙы ил алдында яҡлау тураһында бара.

**Рауил БИКБАЕВ,**
**шағир, Салауат Юлаев исемендәге премия лауреаты.**
**Рафиҡ СӘЛМӘНОВ,**
**композитор, РСФСР һәм БАССР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре.**

---

### *А. БАРСУКОВ:*

## «Һайлаусылар алдындағы яуаплылыҡ»

АЛЬТЕРНАТИВ һайлау — ул бик яҡшы, бигерәк тә һайлаусылар менән күп тапҡырҙар осрашыуҙар урындағы проблемаларҙы төптәнерәк күрергә мөмкинлек бирә. Кабинет аша ҡала, район һәм предприятие етәкселәре менән бәйләнеш тотҡанда, кешеләр менән туранан-тура осрашҡандағыға ҡарағанда күп нәмә икенсерәк, ҡағыҙә булараҡ, ябайыраҡ күренә. Ике ай эсендә мин бер нисә меңләгән һайлаусы менән осраштым, бик күп йомоштар яҙып алдым, халыҡтың йөҙләгән, рәнйеү менән һуғарылған һорауҙарына яуап бирҙем. Шуға ҡарамаҫтан, мин быны альтернатив һайлауҙың ыңғай яғы тип баһалайым. Осрашыуҙар, дискуссиялар, тәнҡит, бәхәстәр барышында хәҡиҡәт тыуа һәм улар халыҡтың күп көнө көнүҙәк проблемаларын хәл итергә булышлыҡ итә.

**Бында бигерәк тә хужалыҡ етәкселәре уңышҡа өлгәште. Тик үҙебеҙҙең ведомство буйынса ғына ла республика масштабында һуңғы ике ай эсендә һайлаусыларҙың наказы буйынса 26 маршрут асылды. Шулар араһында Ишембай, Стәрлетамаҡ, Ғафури райондары өсөн көтөп алынған Ишембай — Ҡолғона, Стәрлетамаҡ —Ташбүкән, Салауат — Сәйетбаба, Красноусольск— Мораҡ, Ҡауарҙы — Стәрлетамаҡ, Үҙбәк—Елемҡаран —Өфө, Красноусольскиҙан Үтәнәйгә, Мәндемгә, Талбазыға маршруттар асылыу көҙ уңында тотола. Быйыл беренсе тапҡыр Стәрлетамаҡта, Туймазыла маршрут таксиҙары йөрөй башланы, сиратта—Ишембай ҡалаһы.**

**Транспорт ведомствоһы етәксеһе булараҡ, мин актив рәүештә республикалағы юлдар, күперҙәр, автовокзалдар, автостанциялар төҙөүгә, ауыл, ҡалаларҙы төҙөкләндереүгә булышлыҡ итергә тейешле. Тимәк, дөйөм файҙаланыу транспортының туҡтауһыҙ эшләүенә шарттар тыуҙырыу — минең бурыс.**

Һайлаусылар менән осрашҡандан һуң, мин тик быларҙың ғына халыҡтың тормош кимәлен күтәреү өсөн етмәүен аңланым. Ауыл кешеһенә йортонда газ, һыу үткәргес, магазин, больница, тыуған телдә мәктәп, көнкүреш хеҙмәте һәм башҡа тормошта культураһы юғары булған кешегә кәрәкле уңайлыҡтарҙың яҡында булыуы ла кәрәк.

Республика масштабында йылдар буйы йыйылған әлеге проблемаларҙы бер көндә генә хәл итеп булмай. Әгәр һәр халыҡ депутаты наказдарҙы үтәү буйынса яуаплы эшләһә, уның өсөн тормош һәм хужалыҡ итеү тәжрибәһен ҡулланһа, ведомство һәм тармаҡ мөмкинлектәрен ҡулланһа — киләһе йылда уҡ уларҙың конкрет һөҙөмтәләрен һиҙемләргә мөмкин буласаҡ. Был үҙгәртеп ҡороуға һәм тормош кимәлен күтәреүгә реаль юл.

Альтернатив һайлауҙың кире яғы тип ярышыусы кандидаттарҙың бер-береһенән ситләшеүе, бигерәк тә уларҙы яҡлаусы коллективтарҙың агитацион эштәренең түбән кимәлдә булыуы, ҡайһы ваҡыт практик эш, реаль ҡаҙаныштар һәм социаль производство үсешенең перспективаһы түгел, ә конкурентҡа ғәйбәт һәм бысраҡ яғыуға ҡайтып ҡала. Мин күрһәтелгән округтағы ҡайһы бер кандидаттар һайлау алды саҡырыуҙарында самаһы ғына түгел, аныҡ аңды ла юғалтҡандар. Беҙгә бит һайлауҙан һуң да бергә йәшәргә, эшләргә. Был бысраҡ яғыуҙарҙан һуң бер-беребеҙҙең күҙенә нисек ҡарарбыҙ? Һәр бер эш, унан да бигерәк политика таҙа ҡул һәм аныҡ ниәт менән эшләнергә тейеш.

Депутат мандатын мин өҫтөнлөк алыу, шәхси амбицияларҙы ҡәнәғәтләндереү документы итеп түгел, ә халыҡ ышанысы, оло эштәргә аванс, һайлаусылар алдында ҙур яуаплылыҡ тип ҡабул итәм.

Был һайлау ваҡытындағы социаль-экономик һәм политик ситуация бик ҡатмарлы. Хөкүмәтте экономик һәм политик кризистан сығарыу сараларын ашығыс һәм эффектлы ҡабул итергә кәрәк. Шуның өсөн һайлау ваҡытында яҡташлыҡ, милли һәм профессиональ мәнфәғәткә ҡорорға ярамай. Ә берҙән-бер шартҡа — буласаҡ депутаттың принципиаль позицияһы һәм белеме менән һайлаусыларҙың мәнфәғәтен һәм үҙгәртеп ҡороуҙы яҡлай белеүендә.

Союз парламентында Башҡортостандан СССР халыҡ депутаттарының эшләү практикаһы былтырғы һайлауҙарҙағы хаталар тураһында һөйләй.

Тауыш биреүҙең беренсе этабы әле күп осраҡта һайлаусыларҙың эмоцияға бирелеүен, ә аныҡ мәғәнәгә иғтибарһыҙ икәнен күрһәтте. Башҡортостандың промышленность һәм финанс потенциалын халыҡтың мөһим мохтажлығын ҡәнәғәтләндереүгә йүнәлтеүсе һәләтле депутаттар корпусы булырмы, юҡмы икәненә икенсе этап яуап бирер.

---

# ЯРҘАМ БЕР ЯҠЛЫ ҒЫНА

Афғанстандан сикләнгән контингентты сығарыуға бер йыл тулыуға бәйле саралар булып үтте. Ә тормош дауам итә. Яугир-интернационалистар, һәләк булған һалдаттарҙың ата-әсәһе яҙмыш тарафынан бер тапҡыр ҡаты рәнйетелде инде. Хәҙер, һуғыш тамамланғас, улар бер ниндәй ауырлыҡ кисермәһен өсөн, афғансыларға бөтә йәмғиәтебеҙҙән йылы мөнәсәбәт, эскерһеҙ хәстәрлек кәрәк. Был йәһәттән беҙҙә эштәр нисек тора?

Беҙҙең ғәскәргә сығарыуға бер йыл тулыу алдынан ВЛКСМ-дың Балтач район комитеты, рейд үткәреп, ошо һорауға яуап эҙләне.

**Балтач районынан был һуғышта 108 егет ҡатнашҡан, 6-һы яу ланында һәләк булған Район комсомолдары яугирҙәрҙең донъя мәшәҡәттәрен еңеләйтеү өсөн ҡулынан килгәнсе ярҙам күрһәтеүҙе бурыс итеп күрә. Өс йыл инде ВЛКСМ райкомы ҡараусыһын Афғанстанда юғалтҡан ата-әсәләрҙең хәлен белешә, нимәгә мохтаж булыуҙарын асыҡлай, ҡулдарынан килгәнсе ярҙам күрһәтә, был эшкә төүге комсомол ойошмаларын йәлеп итә. Афғансыларҙың ғаиләләренә матди ярҙам биреү өсөн «Бурыс» фонды асылған. Унда комсомол ойошмалары, предприятиелар, айырым кешеләр аҡса күсерә. Колхоздарҙан, ауыл Советтарынан ярҙам күрһәтелеүен ойоштороуҙы маҡсат итеп ҡуйған ВЛКСМ-дың Балтач район комитеты. Был тырышлыҡ даими хәстәрлеккә әүерелер тигән өмөт бар.**

Февраль башында ВЛКСМ райкомы үткәргән рейд нәҡ ошо маҡсатҡа йүнәлтелгәйне. Унда районда «Ильич байрағы» газетаһы хеҙмәткәре Ә. Миндийәров менән ошо юлдар авторы ла ҡатнашты.

Рейд менән өс ғаиләлә: Көнтүгеш ауылында 1980 йылда һәләк булған Фидус Шәретдиновтың әсәһе Һәзиғ апай янында, Иҫке Уразайҙа яу ланында 1988 йылда башын һалған Фиданис Ғәлимовтың, Түбәнге Иваҡайҙа 1980 йылда һәләк булған Альберт Сафиевтың атаәсәһе эргәһендә булып сыҡтыҡ.

Өс өйҙә лә комсомолға рәхмәт һүҙҙәре белдерәләр. «Өнөтмәйҙәр, хәлемде белеп торалар. Ниндәй эш булһа ла уларҙан эшләтәм. Бына утын аҙбары яһап ҡуйҙылар», — тип Һәзиә апай комсорг Герман Апляевты, Данис Ғилманшинды маҡтап алды. Ғәлимовтар һәм Сафиевтың әсәһе Т. Әхмәтшина ла комсомолдарға рәхмәт белдерә.

Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, рейд хәҙергә бындай хәстәрлек ауыл Советтары һәм колхоз етәкселәренең кемдер ярҙам һорап килмәйенсә ҡуҙғалмауҙарын күрһәтте. Көнтүгештә Һәзиә апай Шәретдинованың ҡапҡаһын эшләп ҡуйырға таҡта етмәй ҡалған. Утын алыу өсөн дә хәрби комиссариатҡа мөрәжәғәт итергә тура килгән уға.

— Үҙең барһаң, кире ҡаҡмайҙар инде ул, ләкин һәр саҡ һорап буламы ни? Ҡул һелтәйһең дә ҡуяһың, — ти Нәзиф ағай Ғәлимов та.

Үткән көндә генә Татарстандан ҡайтҡан икән ул. Унда Аҡсубай районының Яңы Ибрай ауылына Фиданис менән бергә хеҙмәт итеп, бер көндө, хатта бер машинала һәләк булған Әхәт Насретдиновтың ата-әсәһенең хәлен белергә барған.

— Был ауылдан тағы ла ике егет һәләк булған. Улар — десантсылар, вертолеттан һикергәндә ут аҫтына эләккәндәр. Ауылда өсөһөн дә бергә ерләгәндәр. Батырлыҡтарын хөрмәтләп, һәйкәл ҡуйғандар. Ярҙам күрһәтеп торалар, — тип һөйләй ул.

— Ә беҙҙә ундай нәмә юҡ инде ул. Электр энергияһына ярты хаҡ түләргә тейешбеҙ, тик уныһы ла ҡағыҙҙа ғына ҡала.

**Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, беҙ производство күрһәткестәре артынан ҡыуып, кеше тураһында онотабыҙ. Ә бит Фиданис армияға тиклем колхоз уҡыуына тос өлөш индергән. Балтачта СПТУ тамамлап, комбайнер булып эшләгән, 1987 йылда район комсомолдары араһындағы социалистик ярышта ҡатнашып, иген һуғыу буйынса беренсе урынды алған. Ә хәҙер уның ғаиләһен нимәләр һорарға килгәндә генә иҫкә алалар.**

— Һорапып йөрөмәйем дә мин, — ти Нәзиф ағай. — Ярҙам күрһәтәләр икән — рәхмәт, юҡ икән — юҡ. Кире ҡаҡһалар, көйөнөп ауырып китермен. Улымды ерләгәне бирле сирләйем, баҫым күтәрелә лә китә.

Хәҙер афғансылар тураһында хәстәрлек күреү дәүләт ҡарарҙары менән инделде. Ләкин урындарҙа уны тормошҡа ашырыу ауырлыҡ менән бара.

Түбәнге Иваҡай ауылында Альберт Сафиевтың ата-әсәһенә инәбеҙ. Өйҙә Тәнзилә апай ғына, ире эштә икән.

*...Ишекте асыу менән хужабикәнең оҫта ҡулдары ҡағыған күҙҙең яуын алырлыҡ сәскә-биҙәктәрҙе күрәһең. Тәҙрә пәрҙәләре, мендәр тыштары, карауат итәге, урҙа япмалары, стена тулы салфеткалар — бөтәһе үҙе бер йәрминкә. Хатта карауат япмаһына сәскә лә сигеп ҡуйған.*

Тәнзилә апай тормошона зарланмаҫҡа тырыша: «Йыл һайын утын бирәләр. Бесән биргәндәре юҡ та, ярай инде, хәҙергә үҙебеҙ әҙерләй алабыҙ бит».

Ярай инде, тип ҡул һелтәп ҡуйыу ауыл халҡының ҡанына һеңгәндер ул. Тик колхоз етәкселәре кемдер килеп ишек ҡаҡҡанды көтөп ултырырға тейеш түгел дә!

Тәнзилә апай, хаҡлы ялға сыҡҡанда, үҙенең эше өсөн түгел, ә улы өсөн тәғәйенләнгән пенсияны алырға булған. 60 һум ул.

— Үҙемдеке, бәлки, күберәктер ҙә. Мин Иҫке Балтачта пекарняла эшләнем, — ти ул.—Тик мин улымдың пенсияһын алырға булдым.

Альберт армияға киткәнсе клубта эшләгән. Колхозсы булмағас, хужалыҡ ата-әсәһенә өҫтәмә пенсияға түләмәй. Ауыл Советы ҡайғыртырға тейеш быны. Тик Көнтүгеш ауыл Советы был турала уйламай, күрәһең. Һәзиә Шәретдиноваға колхоз өҫтәп 45 һум түләй һәм уның пенсияһы 105 һум тәшкил итә. Ә ниңә А. Сафиев өсөн дә түләмәҫкә? Атаһы ошо уҡ «Большевик» колхозында эшләй бит?

Рейд ҡапма-ҡаршылыҡлы фекерҙәр ҡалдырҙы. Хужалыҡ етәкселәренең битарафлығы көйөндөрә. Ярай ҙа, комсомол иғтибарһыҙ ҡалдырмай, һәләк булғандар иҫтәлеген мәңгеләштереү өсөн дә, ғаиләләренә ярҙам итеү өсөн дә көс һала.

**Г. РИЗУАНОВА.**
Балтач районы.

**Мәҡәлә өсөн гонорарҙы Өфө ҡалаһы Киров районы Торлаҡ-социаль банкыһында яугир-интернационалистарға һәйкәл төҙөү өсөн асылған 002700108-се иҫәпкә күсереүҙе һорайым.**

6 МАРТТА «Йәшлек» газетаһы Татар ижтимағи, «Урал» башҡорт халыҡ үҙәктәре, КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюроһы ағзалары, ғалимдар, яҙыусылар, журналистар менән «ТҮҢӘРӘК ӨҪТӘЛ» артында һөйләшеү үткәрҙе. Фекер алышыуҙа БДУ-ның профессорҙар Марс Ғилаҙевич САФАРОВ, Дамир Жәүәтович ВӘЛИЕВ, тарихсы Марат Мәхмүтович ҠОЛШӘРИПОВ, Татар ижтимағи үҙәгенең яуаплы секретары Кәрим Ҡаранович ЯУШЕВ, идара ағзаһы Нил Ҡарамович БӘҘРЕТДИНОВ, КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюроһы ағзалары Марат Дауытович РАМАЗАНОВ, Рәшит Закирович ШӘКҮРОВ, «Урал» халыҡ үҙәгенең яуаплы секретары Мәрйәм Сабирйәновна БУРАҠАЕВА, яҙыусылар Рәсих ХАННАНОВ, Булат РАФИҠОВ, Вил ҒҮМӘРОВ ҡатнашты. Һөйләшеүҙә фекер алышыуҙа ҡатнашмай ғына ике яҡтан да йәмәғәтселек вәкилдәре, журналистар тыңлап ултырҙы.

## ТӘҠДИМ ИТЕЛГӘН ҺОРАУҘАР:

1. Беҙҙең туғандаш милләттәр араһында нимәләр аңлашылмаусанлыҡ тыуҙыра?
2. Милләт-ара хәлде ҡырҡыулаштырыуға нимә сәбәпсе булып тора?
3. Ике халыҡтың әҙәби-мәҙәни мираҫы тураһында һеҙҙең фекерегеҙ нисек?
4. Ике милләт араһында ниндәй уртаҡ мәсьәләләр тора? Уларҙы ғәмәлгә ашырыуҙа ниндәй ҡыйынлыҡтар бар?
5. Башҡорт АССР-ына союздаш республика статусы биреүгә мөнәсәбәтегеҙ нисек?
6. Һуңғы ваҡытта Татар-Башҡорт республикаһы төҙөү тураһында күп ишетергә тура килә. Һеҙ был мәсьәләгә нисек ҡарайһығыҙ?

# УРТАҠ ЯҘМЫШ, УРТАҠ КИЛӘСӘК

**М. САФАРОВ, профессор:**

— Мин үҙемдең бөтә аңлы тормошомдо химия, экология тураһында уйлап үткәрәм. Милли өлкәлә иһә мин теоретик түгел, ә иң ғәҙәттәге ябай кеше. Әммә мин республиканың тормошон яҡшы беләм. Бер нисә йыл Бөрйән районында йәшәнем. Унда башҡортса һөйләшергә өйрәндем. Минең донъяға үҙ ҡарашым бар. Ул, бәлки, һеҙҙеңсә лә түгелдер, күптәрегеҙ минең менән килешмәҫкә лә мөмкин.

Татарҙарҙың да, башҡорттарҙың да хәл ителмәгән проблемалары бар. Уларҙың ҡырҡыулашыуында бер төрлө лә сер юҡ. Проблемаларҙы ике туғандаш халыҡ башына төшкән социаль ғәҙелһеҙлектәр ҡиҫкенләштерә. Бөгөнгә ҡәҙәр асыҡтан-асыҡ Башҡортостанды талау бара. Республикабыҙҙың ер аҫтынан 1 миллиард 300 миллион тонна нефть һурҙырып алынған. Бөгөн нефттең тоннаһы 110 доллар тора. Ошо һандарҙы ҡабатлаһағыҙ, 130 миллиард доллар килеп сыға. Был фантастик һан. Татарстанда иһә 2 миллиард тонна нефть сығарылған. Һәм был байлыҡтан ике республика ла бер һумлыҡ та файҙа күрмәй. Шуға күрә бәлә башын, кемдең теле дәүләт әһәмиәтендәрәк, тигәндән эҙләргә кәрәкмәй. Ошо тартышты күргәндә, минең илағым килә. Ике туғандаш халыҡтың үҫеше хаҡындағы принципиалерәк, фундаменталерәк булған мәсьәләләрҙе күтәрәһе урынға, кемдең теле ныҒыраҡ дәүләттеке тигән тартыш бара. Быны мин аңламайым. Аңламағас, тәбиғи: «Ә кемгә был уңайлы?» — тигән һорау тыуа. Шуныһы асыҡ: ике халыҡ та үҙенең милли асылын юғалта бара. Ғөмүмән, илебеҙҙә аҙ һанлы халыҡтар ғына түгел, урта һанлы милләттәр ҙә юҡҡа сыға бара. Әлбиттә, был нормаль хәл түгел. Хата процесс был!

Ике туғандаш халыҡҡа ниндәй ҡурҡыныс янай һуң? Татарҙар интенсив рәүештә руслаша. Башҡорттар менән дә шул уҡ хәл. Шуға күрә төп проблема булып милләт-ара мөнәсәбәттәр түгел, ә милли мәсьәләләр тора. Милләт-ара көсөргәнеште социаль ғәҙелһеҙлектәр тыуҙыра. Төп иғтибарҙы ошо ғәҙелһеҙлектәрҙе бөтөрөүгә йүнәлтергә кәрәк. Ә беҙ хата юлдан киттек: үҙ-ара мөнәсәбәт асыҡлайбыҙ.

**Башҡорттар урынында мин, башҡорт һәм рус телдәре генә дәүләт теле булһын, тип ныҡышмаҫ, варианттарҙың береһе рәүешендә, татар теле лә бындай мөмкинлекте алһын, тиер инем. Ә татарҙар урынында, әгәр башҡорттарға тик үҙҙәренең телен һәм рус телен дәүләт теле итеү уңайлы икән, уларҙың теләгенә ҡаршы сыҡмаҫ инем. Бәлә тамыры әгәр ҙә тик ошонда булһа, йәғни әгәр ҙә тыуған ерендә түҙеп тора алмаҫлыҡ шарттарға дусар ителгән башҡорттарҙың тормош кимәлен был статус ҡырҡа яҡшыртһа, уларҙың бөтә ил буйлап баш һуҡҡан яҡҡа сәселеүен туҡтатһа, мин, татар кешеһе буларак, быға ҡаршы түгел. Тик мин бынан һуң да хәлдең үҙгәреүенә ысын күңелдән ышанмайым.**

Минән йыш ҡына, һеҙ ысынлап та башҡорттар яғынан бер төрлө лә ҡыҫым һиҙгәнегеҙ юҡмы, тип һорайҙар. Йәки, кирәкһенсә, был һорау башҡорттар тарафынан бирелә. Ант итәм: юҡ!

Йә беҙ Башҡортостанды талауға сик ҡуябыҙ, йә бында бөтәбеҙгә лә бик ауырға тура киләсәк. Шул иҫәптән — рустарға ла. Әгәр хәлемдән килһә, мин хәҙер беҙҙәге нефть скважиналарын яптырыр инем. Улар бер нисек тә 300 миллион тонна нефть бирергә тейеш түгел. Бит тиҙҙән бер ни ҙә ҡалмаясаҡ. Был билдәле. Шуға күрә лә, баҫымды тотоу өсөн, скважиналарға һыу ҡыуҙыралар. Ғәфү итегеҙ, нефть табыуҙың был юлын мин клизма методы тип атайым. Был аҡтыҡ нефтты алыу өсөн шулай эшләнә. Бөгөн, күҙ ҡараһы кеүек, Башҡортостандың тәбиғәт байлыҡтарын һаҡлар кәрәк! Бөрйән урмандарын һаҡлар кәрәк! Ул яҡтарҙа халыҡ, сиккә һаҡ ҡуйырға, тип әйтә икән, мин улар менән килешмәй булдыра алмайым. Сөнки унда ысынысындан ер-һыуға «барымта» бара: бөгөнгә ҡәҙәр Бөрйән урмандарын 1500 өйөшмә тупай!

Телдәребеҙҙәге һүҙҙәрҙең 83 проценты уртаҡ икән, шул беҙҙе туғандаш халыҡтар итеп бәйләп тороусы звено икән, ҡалған 17 процентты оҙғоламайыҡ. Оптимист булайыҡ.

Саф башҡорттоҡо ғына булған проблемалар хаҡында. Башҡорт милләте юҡҡа сыға барамы? Бара! Тимәк, шулай эшләргә кәрәк: ул юҡҡа сыҡмаһын! Ошо ябай һәм ғәжәп дөрөҫ логика буйынса эш итергә кәрәк. Хөкүмәтебеҙ башҡорт хөкүмәте тип атала икән, ул кисекмәҫтән башҡорттарҙы ҡотҡарыу, тергеҙеү программаһын төҙөргә бурыслы. Был программа, реаль мөмкинлектәрҙән сығып, консығыш, көнъяҡ-консығышыбыҙҙа промышленносты үҫтереүҙе, төҙөлөш базаһы булдырыуҙы маҡсат итергә бурыслы. Ҡасанғаса ағасты урмандан йоморолай сығарырға була? Ағас эшкәртеү, мебель эшләү производстволарын урманлы төбәктәрҙең үҙендә асырға, халыҡты эш менән тәьмин итергә, шул юл менән социаль-экономик проблемаларҙы хәл итергә ваҡыт. Бура һатырға мөмкин. Халыҡҡа хас һөнәр төрҙәрен үҫтерергә кәрәк.

**Хөкүмәтебеҙ халыҡҡа шуны асыҡ итеп әйтергә тейеш: бөгөн республиканың һәр кешеһенә, уның милли сығышына ҡарамай, бюджеттан 250 һум аҡса бүленә. РСФСР-ҙа был һан — 814. ТАССР-ҙа — 240 һум. Ә был — РСФСР беҙгә йыл һайын 3 миллиард һумды бирел еткермәй, тигән һүҙ. 3 миллиардты, әйтәйек, бер коттедж хаҡы 30 меңгә бүлһәк, бер йыл эсендә беҙ миллион коттедж төҙөй, йәғни торлаҡ проблемабыҙҙы хәл итә алған булыр инек. Бер йыл эсендә Башҡортостандың кешеләре лә коттедждарҙа йәшәр ине! Был әле бер йыллыҡ ҡына бурыс, ә Россия беҙгә аҡсабыҙҙы бөтә йылдарҙа ла биреп еткермәй.**

Һәр мең кешегә башҡорттарҙан 32 юғары белемле кеше тура килә. Башҡортостан буйынса был һан — 44. Тимәк, бермә-бер башҡорт мәктәптәренә иғтибарҙы көсәйтер кәрәк. Әлбиттә, халыҡ үҙе йәшәмәгән ерҙә был эш менән шөғөлләнергә ярамай. Мин хатта ошондай аҙымға барыр инем: БДУ янында һәләтле башҡорт балалары өсөн махсус интернат-мәктәп асырға! Башҡорт халҡын тәрән ихтирам итеүсе кеше буларак, шуны әйтәм: мәктәп мәсьәләһе бөгөн иң көнүҙәк проблема.

**Башҡорт АССР-ын союздаш республика итеү тураһында минең фекер былай. Бөгөнгө көндә илебеҙҙәге союздаш республикалар, автономиялар кеүек үк, хәйерселектә көн күрә. Юҡһа нимә уларҙың күпселеге бөгөн Союздан айырылырға теләй? Яҡшы тормоштанмы? Сәҡ ҡына юғарыраҡ кимәлдәге тормош шарттарын — иңы кимәлдәге фәҡирлек тип атар инем. Союздашлыҡ статусы милли мәсьәләне лә хәл итмәй. Мәсәлән, Минскиҙа бер генә бөртөк белорус мәктәбе бар. Унан, был статусты кем тоттора беҙгә? Был мөмкин булмаған хәл.**

Мин Башҡортостандың ысын үҙаллылыҡҡа эйә булыуы яғындамын, ә республиканың статусы нисек аталыуы, минеңсә, мөһим түгел. Беҙ иң әүәле үҙаллы политикаға эйә булырға тейешбеҙ. Шунһыҙ экономик, социаль мәсьәләләрҙе хәл итеп булмаясаҡ.

**Д. ВӘЛИЕВ, профессор:**

— Марс Ғилаҙевич, татар кешеһе булһа ла, күберәк башҡорт проблемалары тураһында һөйләне. Был бик ыңғай күренеш. Бының өсөн уға рәхмәтемде белдерәм.

Беренсе һорауға мин былай яуап бирер инем. Милләт-ара аңлашылмаусылыҡтарҙы иң тәүҙә, моғайын, дөйөм культурабыҙҙың түбән булыуы тыуҙыралыр. Ә был хәл үҙебеҙҙең тамырҙарҙы белмәүҙән килә. Бит ҡасандыр, бынан 1200—1300 йылдар әүәл беҙ борондо төрки ҡағанатында бер халыҡ булып йәшәгәнбеҙ, шунан бүлепеп киткәнбеҙ. Был турала телдәребеҙҙең яҡын булыуы ла, бүтән культура элементтары ла яҡшы һөйләй. Хәҙер рус халҡы славянлыҡ тигән нәмәке күтәрә. Беҙгә иһә төркилек тураһында уйлашырға кәрәк. Ҡыҫҡаһы, бөгөн беҙ бер-беребеҙҙе туғандар тип таныйбыҙ икән, мөнәсәбәттәрҙе лә туғандарса тотайыҡ. Иң тәүҙә уртаҡ тамырҙарҙы өйрәнәйек. Ғөмүмән, уртаҡ тел таба алмаған моменттарыбыҙҙы бөтөрөү өсөн концессусҡа барырға кәрәк. Ә ундай моменттар бар. Мәсәлән, татар халҡы исеменән сығыш яһаған айырым кешеләрҙең мәҡәләләре татыулыҡты китәрҙе. Айҙар Хәлимдең «Дружба народов» журналындағы мәҡәләһен (1988, № 6) һәм быға яңыраҡ ҡына, 18 февралдә, «Социалистик Татарстан» гәзетаһында сыҡҡан материалды ғына алайыҡ. Газетала, башҡорттар 20-се быуат башында ла күсмә халыҡ булған, ултыраҡ тормошҡа күсмәгәндәр, тигән фекер үткәрелә. А. Хәлимдә лә шул уҡ фекер. Беҙҙе былайтып кәмһетеү юлына баҫмаһындар ине. Ә былай ҡыланыусыларҙы татар ғалимдары үҙҙәре үк кире ҡаҡһын. Әгәр ҙә был эшкә беҙ тотонһаҡ, милләт-ара хәл ҡатмарлана. Үкенескә ҡаршы, татар ғалимдары тарафынан беҙ былдай мөнәсәбәтте күрмәнең.

3-сө һорау буйынса шуны әйтер инем. Әлбиттә, уртаҡ әҙәби мираҫ бар. Булырға ла тейеш ул. Әйтәйек, «Алпамыша» кеүек боронғо эпостар башҡортта ла, татарҙа ла, ҡаҙаҡта ла һ. б. бар. Шул уҡ ваҡытта халыҡтың үҙенеке генә булған мираҫ та бар. Ниңәлер Татарстанда сыҡҡан бәғзе китаптарҙа башҡорттоҡо ғына булған ҡайһы бер йырҙар (мәҫәлән, «Зөлхизә», «Сибай», «Любизар», «Эскадрон») татар халыҡ йырҙары тип индереп ебәрелгән. Халыҡ араһын бутамау өсөн бындай нәмәләрҙә бик һаҡ булыр кәрәк. Бындай күренештәр беҙҙең тарафтан да юҡ түгелдер, асыҡлайыҡ.

**Бөгөн беҙҙе нимә берләштерә ала һуң? Ике халыҡ бер булып үҙҙәренә союздаш республикалар талап итә ала. Әгәр ТАССР был мәсьәләне үҙендә күтәрә икән, беҙ улар менән бер төптән булырға бурыслы. Бит дөйөм яҙмыш тураһында һүҙ бара. Әгәр был статусты башҡорттар юллай икән, уларға татарҙар ярҙамға килергә тейешле. Әгәр ҙә ике халыҡ та үҙ территорияларында дәүләтселектең был кимәленә өлгәшкәй икән, киләсәге һорау алдында ҡаласаҡ. Был статус өсөн беҙ көрәшәсәкбеҙ. Быға республикалаш халыҡтарҙың бәйһен дә йәлеп итәсәкбеҙ. Сөнки был статус — политик үҙаллылыҡ тигән һүҙ. Политик бәйһендерәжһеҙлекто яуламай торап, экономик, социаль азатлыҡҡа ирешеү мөмкин түгел. Беҙ бөгөндән хатта Бөрйән урмандарын ҡырҡыуҙы ғына ла туҡтатырға хоҡуҡлы түгел. Автономияның быға хоҡуғы юҡ.**

Һуңғы һорауға ҡарата: Башҡортостанда Татар-Башҡорт республикаһы төҙөү идеяһы — ул утопия. Хатта авантюра. Ике ҙур милләтте — татар менән башҡортто ниңә уҡмаштырырға? Ниңә хәл итә алмаслыҡ тағы бер проблема яһарға? Быға 1934 йылда чечен менән ингуштарҙы уҡмаштырҙылар. Ингуш автономиялы республикаһы бар ине, шуны килтерҙеләр ҙә чечендарға ҡуштылар. Хәҙергә көндә был ике халыҡ араһында ҡаршылыҡтар бар. Ингуштар үҙҙәренә айырым автономия һорай. Йәки быға ҡабарҙар һәм балҡарҙар — икеһе ике халыҡ. Уларҙы ла ҡуштылар...

Бер-беребеҙгә ярҙам итеү өсөн, иң тәүҙә үҙ-үҙебеҙҙе тәнҡитләргә өйрәнәйек. Башҡортто иң башта — башҡорт, татарҙы — татар тәнҡит итһен. Әйтәйек, Айҙар Хәлим әйткән һүҙҙәрҙе берәй башҡорт әйткән булһа, ыҙғыш был тиклем ҙурға ла китмәгән булыр ине, бәлки.

**К. ЯУШЕВ, татар ижтимағи үҙәгенең яуаплы секретары:** Бер генә төҙәтмә — А. Хәлим паспорты буйынса ла, теле буйынса ла башҡорт йөрөй, башҡорт яҙыусыһы.

**Р. ХАННАНОВ, яҙыусы:** Исеме лә — Борис.

**Д. ВӘЛИЕВ:** Йомғаҡлап, шуны әйтке килә, иптәштәр. Беҙгә концессус кәрәк. Хур булмайыҡ. Башҡорт милләте ошо ерҙә йәшәй икән, үҙ автономияһын булдырған икән, бөтә мәсьәләләрҙе лә ошонан сығып хәл итергә кәрәк. Төп халыҡ буларак, башҡорттарҙың союздаш республика статусы алырға теләүе лә, теленә дәүләт теле хоҡуғы талап итеүе лә уның үҙбилдәләнешкә ынтылыуынан килә. Дәүләт теле хоҡуғы уға үҙ телен һаҡлап алып ҡалыу өсөн генә кәрәк, ә башҡаларға ла башҡорт телен көсләп тағыу, башҡортлаштырыу өсөн түгел. Башҡа халыҡтар үҙҙәре хәл итһен: өйрәнергә теләйме улар был телде, юҡмы, һәр кемдең үҙ иркендә. Башҡорттар аҙ һанлы халыҡ. Республикабыҙҙа 21,9 процент ҡына ҡалған. Шуға күрә, дөрөҫөн генә әйткәндә, ул халыҡ нисек кенә «һикерәндәмәһен», бер ваҡытта ла, теләгән тәҡдирҙә лә, татарҙы башҡорт итә алмаясаҡ. Һеҙ быны бик яҡшы аңлайһығыҙ. Рустан да башҡорт яһай алмай ул.

(Аҙағы 4—5-се биттәрҙә).

(Аҙағы. Башы 3-сө биттә).

**К. ЯУШЕВ:** Әммә татарҙы рус итә ала.

**Т. ҠАРАМЫШЕВА, шағирә:** Татарҙы башҡорт руслаштырамы?

**Д. ВӘЛИЕВ:** Әгәр ҙә беҙ былай бер-беребеҙҙе аңламай, һүҙ көрәштереп ултыра торған булһаҡ, бер кемебеҙ ҙә үҙ милләте вәкиле булып ҡала алмаясаҡ.

**М. РАМАЗАНОВ, КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюро ағзаһы:**

— 2-се һорауға ҡарата: минеңсә, бөгөн милләт-ара проблемалар мөһим түгел, милләттәрҙең проблемалары мөһим. Татар иҗтимағи үҙәге — татар мәҙәниәтенең, башҡорт халыҡ үҙәге башҡорт культураһының үҫешенә өлөш индерергә тейеш. Миңә Дамир Жәүәтовичтең концессум тураһындағы тәҡдиме оҡшаны. Минеңсә, ул бер-беребеҙҙе яҡыныраҡ аңларға ярҙам итер.

**Райондарҙа йөрөп ҡайтыуымдан шул аңлашыла: халыҡ әле үҙ алдына милли мәсьәләләрҙе хәл итеүҙе ҡуймаған. Әммә ҡасан да бер ҡуясаҡ. Аҙаҡ урамдарҙа бәрелешкәс өсөн, хәтәрҙән уҡ күп һорауҙарға яуап эҙләй башлар кәрәк. Ваҡытлы бюро эш башлағас та, тәүге йыйылыштарҙа уҡ ике милли хәрәкәттең гә уставтарын раҫларға ҡарар иткәйне, әммә мәсьәлә урынынан һаман ҡуҙғалманы. Тимәк, ниндәйҙер аҫҡы ағымдар быға ҡаршы. Беҙ Дон Кихот шикелле, ошо күҙгә күренмәгән көстәр менән көрәшәбеҙ. Ә бит ике хәрәкәтте лә партия яғына тартыу мөмкин булыр ине. Уставтарҙы бер йәки ике айҙан раҫлап тороуҙың, бәлки, кәрәге лә ҡалмаҫ. Уларҙы урамда раҫларҙар. Унан һуң инде милли хәрәкәттәрҙең етәкселәрен юлдан алып ташлауға ла инде бер генә аҙым ҡаласаҡ. Халыҡты партиянан айырырға теләүсе көстәр өсөн тап ошо урам кәрәк тә. Улар милли проблемаларға милләт-ара төҫ бирергә тегәй тә ниҙе.**

**Марс Ғиләзевич менән дә килешәм: экономик мәсьәләләрҙе экономик методтар менән сисергә кәрәк.**

Ыңғай күренештәрҙе лә билдәләп үтке килә. Мине ваҡытлы бюроға Рәшит Закирович керетте. Бюроның тәүге ултырышында уҡ мин уға быныҡ өсөн үҙебеҙҙең хәрәкәт исеменән рәсми рәхмәт белдерҙем. Ошондай аҙымдарҙың киләсәктә лә булырына ышанам.

Тел мәсьәләһенә килгәндә, мин тарихта ҡаҙынмас инем. Ә 1979 йылғы һәм һуңғы перепись мәғлүмәттәренә таянырға кәрәктер тип уйлайым. Башҡорт халҡының ҙур өлөшө, 30—35 проценты, 300 мең кешеһе татар телле. Ундай халыҡ бар. Нисек килеп сыҡһа ла сыҡҡандыр, әммә был фактты иҫәпкә алырға кәрәк.

**Р. ШӘКҮРОВ, КПСС Өлкә Комитетының ваҡытлы бюро ағзаһы:** Ассимиляцияның һуңғы стадияһы был.

**М. РАМАЗАНОВ:** Шулайҙыр. Мин тарихта ҡаҙынмайым. Әммә тормошҡа яҡыныраҡ булыу өсөн беҙгә 1937 йылғы Конституцияға ҡайтырға — ес телде лә тигеҙ хоҡуҡлы итергә кәрәк. Сыуаштар, марийҙар, һ. б. әлегә беҙҙә үҙ телдәренә дәүләт теле хоҡуғы биреүҙе ҡуймайҙар. Әгәр ҡуя ҡалһалар, мәсьәләне яңынан ҡарарға кәрәк.

**М. БУРАҠАЕВА:** Минең бер һорау бар. Нимәгә кире ҡайтырға? Татар телле башҡорт халҡын үҙ телендә уҡытыуға ҡайтырғамы?

**М. РАМАЗАНОВ:** Конституцияла яҙылған: ес тел — бер хоҡуҡлы. Нәҡ ошо формулировкаға ҡайтырға саҡырам.

**Д. ВӘЛИЕВ:** Филолог-ғалимдарҙың иҫбатлауынса, төньяҡ-көнбайыш, көнбайыш башҡорттарҙың теле — татар теле түгел, ә татар теленә яҡын булған башҡорт диалекты. Профессор Н. Мәҡсүтова, филология фәндәре докторы С. Миржанова хеҙмәттәре быны иҫбатлай. Был яҡ башҡорттарының теле — татар теленең нормаһы түгел. Һеҙ быға нисек ҡарайһығыҙ?

**М. РАМАЗАНОВ:** Дөрөҫтөр. Әммә перепись мәлендә ғалимға бармайҙар, ә: «Һеҙҙең телегеҙ нисек?» — тип өйҙәргә инеп һорайҙар. Кеше үҙ аңы менән яуап бирә. Беҙгә иһә халыҡтың бына ошо аңына таянырға кәрәк. Ғалимдар фекер йөрөтергә хаҡлы, ләкин халыҡты ла үҙ фекеренән мәхрүм итергә ярамай.

**Р. ШӘКҮРОВ:** Ә руслашҡан татарҙар, руслашҡан башҡорттар менән нимә эшләргә? Милли аңын һаҡлаған, ә телен генә юғалтҡандар нишләргә тейеш һуң?

**М. РАМАЗАНОВ:** Замандында мин дә шундайҙарҙан инем, милли аңым һаҡланғас, телемә ҡайттым.

**Р. ШӘКҮРОВ:** Бөгөн бөтә һорауҙарға ла яуап таба алмабыҙ, белгестәр етерлек түгел. Мираҫ мәсьәләһе үҙе генә лә айырым һөйләшеү талап итеүсе тема.

Һуңғы бер нисә йыл эсендә күп кенә татар иптәштәрҙең тырышлығы менән илдә Башҡортостан тураһында кире фекер тыуҙырылды. Ул фекерҙең береһе шунан ғибарәт: йәнәһе, беҙҙә башҡорт шовинизмы сәскә ата, башҡорттар татарҙарҙы ныҡ ҡыйырһыта. Бигерәк тә А. Хәлимдең билдәле мәҡәләһенән һуң был ҡараш илгә ныҡ таралды.

**Башҡорт халҡына элек-электән килгән кәмһетеп ҡарау бар. Был ҡараш ҡайһылыр дәүерҙәрҙә туҡталып торҙо, әле ул яңынан ҡабатланды. Яңы тулҡын барлыҡҡа килде. Тарихтан, телебеҙҙән көлөү осраҡтары ла билдәле.**

**Әле иһә аңлы рәүештә тарихты фальсификациялау башланды. Әйҙәгеҙ, фән тураһында һүҙ барғанда, уға хөрмәт менән ҡарайыҡ, тарих фактарын үҙ файҙабыҙға ҡарап боҙмайыҡ, бормайыҡ. Тарих — беҙҙең тамыр. Ә тамырҙы аҡтарып ташлаһаң, ағас киһә. Халҡыбыҙ тарихын киптерергә юл ҡуймайыҡ. Беҙ үҙ сиратыбыҙҙа татар халҡының тамырлы тарихына ағыулы балта сапҡаныбыҙ юҡ.**

Белгес — тарих алдында икеләтә яуаплы. Татарстан белгестәренә үпкә бар. Ғалим булмағандар иһә ялған тулҡында уйнай. Әйҙәгеҙ, бөтә бәхәстәрҙе лә объектив, фәнни нигеҙгә ҡорайыҡ, дәлилле һөйләшәйек, ә инде быға әҙер түгелбеҙ икән, ауыртҡан урындарға теймәй торайыҡ.

Беҙ, башҡорттар, ошо территорияла һәм әлегенән хатта ике-өс мәртәбә ҙурыраҡ булған майҙанда Рәсәйгә моно-этник ил булып ҡушылғанбыҙ. Беҙ үҙ еребеҙгә килгән бөтә халыҡтарҙы ла ҡабул иткәнбеҙ, береһен дә ҡыуып ҡайтармағанбыҙ.

**Б. РАФИҠОВ, яҙыусы:** Ҡорал менән килеүселәрҙе ҡыуғандар. Һуғышырға килгән ҡалмыҡтарҙы, барымтасы ҡаҙаҡтарҙы, мәҫәлән.

**Р. ШӘКҮРОВ:** Таларға килгәндәрҙе ҡыуғандар. Ә бергә йәшәргә тип килгәндәргә ер күрһәткәндәр.

Бөгөн ситуация үҙгәрҙе. Башҡорттар үҙ ерендә әҙсеҙек булып ҡалды. Беҙҙең һыҙланыуҙы һеҙ аңлағыҙ. Һуңғы йөҙ йыл эсендә барған бөтә тарихи процестар башҡорт халҡының хәлен ауырлаштырыуға алып килде. Территориябыҙҙы бүлгеләүҙе генә алайыҡ. Бөтә завод райондарын Силәбе өлкәһендә торғоҙоп ҡалдыр ҙа консығышты — аграр территорияны ғына Башҡортостанға бир, имеш. Һөҙөмтәлә көслө миграцияға юл асылды. Эргәлә генә Силәбе өлкәһенең ҡалалары. Барыһы ла — тарихи башҡорт ерҙәре. Был ерҙәргә бөгөн ғәҙел дәғүә белдерә алмайбыҙ, ситуация ауыр. Был — бер. Икенсенән, демографик хәлебеҙгә күҙ һалайыҡ. Беҙ 18-се быуаттың 80-се йылдарына тиклем халҡыбыҙҙың һаны буйынса Башҡортостанда беренсе урында торғанбыҙ, 50 проценттан да артыҡ килгәнбеҙ. 1897 йылда Өфө губернаһында иң күбе беҙ. Шул уҡ йылда Өфөлә (6 процентбыҙ) икенсе урындабыҙ. Татарҙар — 5 процент. Шунан алып 1989 йылға тиклем Өфөлә башҡорттар үҫмәгән. Баш ҡаланың үҫеше, урбанизация башҡорттарҙы ситләп үткән. Беҙҙең халыҡ башта Урта Азияға китте, хәҙер бөтә Себер тулды. Бөгөн беҙ республикала һан яғынан өсөнсө урында. Ә 20-се йылдарҙа ғына икенсе урында инек.

Һуңғы ике перепись мәлендә татарҙар Союз буйынса 433 меңгәсә үҫкән. Шуның 207 меңе БАССР-ға тура килә. Тимәк, татар халҡы үҫешенең яртыһын беҙҙең республика биргән. Шул шарттарҙа Башҡортостанда татарҙарҙың хәле ауыр, уларға ҡарата геноцид политикаһы үткәрелә, уларҙы башҡортлаштыралар тигән уйҙырма таратыла, халыҡҡа яла яғыла.

**Һуңғы ике перепись күрһәткестәре буйынса башҡорттар 862 меңгә тороп ҡалдыҡ. Элек 935 мең инек. Кисә генә беҙ. Көнбайыш, Төньяҡ-Көнбайыш Башҡортостанда 320 мең башҡорт татар телле тип һөйләй инек, бөгөн иһә яңы күрһәткестәр буйынса был һандан 100 меңде алып ташларға мәжбүрбеҙ.**

Мин ваҡытында Көнбайыш Башҡортостанда күп йөрөнөм. Бындағы башҡорттар хатта, беҙ — иң төп башҡорт, ти торғайны. Уларҙың телдәренә килгәндә иһә, ярылып ятҡан башҡорт диалектын танымаҫҡа тырышыу оҡшамай. Хатта революцияға тиклем уҡ «Букварь для восточных башкир», «Букварь для западных башкир» тигән баҫмалар донъя күргән. Ә беҙҙең дәүерҙә 10 йыл буйы С. Миржанованың «Язык северо-западных башкир» тигән монографияһы баҫылмай ята, «Ҡыҙыл таң»да ул был яҡ башҡорттарының теле тураһында мәҡәлә баҫтыра алғаны юҡ. Бер кем дә бит бөтә көнбайышта тик башҡорттар ғына йәшәй тип әйтергә йыйынмай.

Беҙҙең автономия статусы биргән нормаларға ҡул һуҙыла. Ошондай урындарҙа инде беҙ аңлашмай башлайбыҙ.

«Иҙел» журналының быйылғы беренсе һанында татар теленең дәүләт теле итеүе тураһындағы 1921 йылғы ҡарар баҫылып сыҡты. Ошондай уҡ ҡарар башҡорт теле буйынса Башҡортостанда ла 1921 йылда булған.

**К. ЯУШЕВ:** Бәләкәй Башҡортостанда.

**Ғ. ХИСАМОВ, яҙыусы:** 1924 йылда Ҙур Башҡортостан өсөн дә ҡабул ителгән.

**Р. ШӘКҮРОВ:** Эйе, 1924, 1926 йылдарҙа ҡабул ителгән ҡарарҙар ҙа бар. Конституцияла. Рәсми тел һәм дәүләт теле хаҡында.

Көнбайыш башҡорттарҙы татарса уҡытыуҙы шулай ҡалдырырға мөмкин, әммә беҙ был процесты яҡшы аңлайбыҙ. Ун йыл эсендә 100 мең кешебеҙ татарға әйләнде. Уға тиклем — йәнә бер нисә йөҙ мең. Ә ҡайҙа булды Минзәлә, Бөгөлмә, Аҡтаныш башҡорттары? 1897 йылда улар 200 мең ине бит. Быйыл мин Татарстанда хатта үҙемдең ырыуҙаштарымды осраттым. Мең ҡәбиләһенең Һабайлы-Мең ырыуы кешеләре Туҡай районының Башҡорт Һабайлыһы тигән ауылында йәшәп ята.

**Ярай, ТАССР-ҙа һалған милләттәштәребеҙ тураһында мәсьәләне беҙ күтәрмәйек тә, ти. Ә Башҡортостан шарттарында һәр башҡортҡа — башҡорт теле, тигән талапты ҡул һәм шул йүнәлештә пропаганда алып бара алабыҙҙыр бит! Шулай уҡ — һәр татарға — татар теле, тип тә тырышырға бурыслыбыҙ.**

**Тағы бер нәмәне аңламайым. Нишләптер һеҙ үҙегеҙҙең үҙәгегеҙҙә, татар теле — башҡорт теле менән яҡын тел, шуға күрә татарҙарға башҡорт телен өйрәнеү кәрәкмәй, тип ҡарар сығарғанһығыҙ. Сәләмәт мөнәсәбәтме был? Үҙ-ара яҡынлашыу өсөн хеҙмәт итәме?**

Шулай уҡ та үҙең йәшәгән ер телен аҙмы-күпме белеү, уға аҙ ғына хөрмәт күрһәтеү гәрләкме ни?

**Р. ХӘННАНОВ:** Ә һеҙ үҙ ҡарарҙарығыҙҙа, башҡорттарға татар теле кәрәкмәй, тип ҡуймағанһығыҙҙыр бит?

**Р. ШӘКҮРОВ:** Беҙ ундай формулировка менән шөғөлләнмәнек.

Башҡортостан унда йәшәгән 4 миллион халыҡҡа, шулай уҡ ил буйлап таралған милләттәштәребеҙ өсөн дә — тыуған йорт, изге урын, ҡәғбә. Башҡорт теленә приоритетлы үҫеш талап итеүебеҙ иһә — автономиябыҙ менән билдәләнгән хоҡуғыбыҙ ғына, ә ниндәй ҙә булһа өҫтөнлөк һорауыбыҙ түгел.

**М. САФАРОВ:** Яңыраҡ ҡына «Советская Башкирия» газетаһында йөҙөрөк менән тондорған кеүек бер мәҡәлә сыҡты. Унда, статус һорауҙы башҡорттар Темәстә баш ҡала яһаһын да шунда йәшәһендәр, тигән фекер әйтелә. Ә ниңә һаман ошо мәҡәләгә яуап юҡ? Былай булһа, беҙҙең бында сәғәттәр буйы ултырып һөйләшеүебеҙҙән ни мәғәнә? Өҫтәүенә, бындағы ваҡытлы бюро ағзаларының икеһе лә Толстиков иптәш менән бер Фәндәр Академияһында эшләй. Ҡайҙа һеҙҙең дәлилле яуаптарығыҙ?

**Р. ШӘКҮРОВ:** Ундай мәҡәлә әҙерләнгән, баҫыу-баҫмау рус телле газетаның был мәсьәләгә мөнәсәбәтенән тора.

**Н. БӘҘРЕТДИНОВ:** Мин үҙем — инженер, филолог та, тарихсы ла түгел, шуға күрә фекерҙәрем ғәҙи генә булыр. Татар мәҙәниәте клубында эшләгән дәүерҙә миңә республиканы арҡылыға-торҡолоға үтеп сығырға тура килде. Башҡорт телен яҡшы беләм. Башҡорт ауылдарында миңә үҙ кеше итеп, татар ауылдарында татар тип ҡарайҙар. Тел яғына килгәндә, шулай һөйләшәйек. Башҡорт телен татар теле баҫып бере̄ыу ҡурҡынысы бар — объектив булайыҡ. Шуға мин филологтарға гел әйтә килтеүле һүҙәр ҡулланабыҙ. Был хәлгә ни тиклем тиҙерәк сик ҡуйһаҡ, үҙ-ара татыулыҡ өсөн шул тиклем һәйбәт булыр.

**К. ЯУШЕВ:** — Беҙ беребеҙ ҙә милли хәрәкәттәр эшендә белем алған кешеләр түгелбеҙ. Һәр кем үҙенең намыҫына, тәжрибәһенә таяна. Шуға күрә әгәр беҙ берберебеҙҙе компетентһыҙлыҡта ғәйепләп ултырһаҡ, бөгөнгө һөйләшеүҙең мәғәнәһе ҡалмаясаҡ.

«Урал» халыҡ үҙәгенә, конкрет темалар ҡуйып, бер нисә тапҡыр бергәләп ултырып һөйләшергә, төрлө саралар үткәрергә, райондарға сығырға тәҡдим яһағайныҡ. Ләкин беҙҙең мөрәжәғәт һауаға ырғытҡан таш кеүек юғалды. Был аңлашылмай. Милләт-ара хәл ҡырҡ...

# УРТАҠ ЯҘМЫШ...
# УРТАҠ КИЛӘС...

...дем: уйлап сығарығыҙ шундай механизм, был ҡурҡыныс булмаһын тип. Әммә башҡорт теле менән татар теле араһындағы был хәл әллә ни ҙур ҡурҡыныс түгел. Ҡурҡыныстың ҙурыраҡы, тиҙерәк килгәне бар — ул руслашыу.

Бынан ҡотолоу өсөн иң тәүҙә юғары уҡыу йорттарына инергә теләүсе милли мәктәп тамамлаусыларҙан үҙ телдәрендә имтихан алыуҙы йәйға һалырға кәрәк. Ул саҡта ата-әсәләр ҙә үҙ балаларын рус класына бирергә ынтылып тормаҫ ине.

**Мин үҙем башҡорт телен үҙаллы үҙләштерҙем. Башҡорт яҙыусыларының китаптарын уҡыу ярҙам итте. Беҙ, татарҙар, башҡорт телен рәсми рәүештә татар балаларына уҡытыу кәрәкме икән, тип уны үҙләштереү еңел булғанға ғына әйтәбеҙ, ҡәтғи рәүештә баш тартҡандан түгел. Тел белеү — культура ғына юғиһә.**

**Икенсенән, Башҡорт республикаһында 70 йыл эсендә Өлкә Комитеттың беренсе секретары булып берәй башҡорт кешеһе торғанмы, юҡмы? Был һорауҙы мин үҙәктән килгән Солодовниковҡа ла туранан-тура биргәйнем. Сөнки башҡорт менән татар араһындағы аңлашылмаусылыҡтарҙың бер сәбәбе ошонда. Беренсе секретарь урынына килеп ултырған татарҙарға асыулы ҡарамаҫҡа кәрәктер, сөнки уларҙы бит башҡорт та, татар ҙа (йәғни урында) һайлап ҡуймаған, улар үҙәктән тәғәйенләнгәндәр.**

Шунан төрлө йыйылыштарҙа, сығыштарҙа беҙ ике яҡтан да бер-беребеҙҙе кәмһетеүсе ҡыуҙлашыу тигән нәмә беҙҙә юҡ тип әйтә алам. Төркөм-ара, интеллигенция вәкилдәре араһында аңлашылмаусылыҡ бар. Әгәр ҙә ваҡытында илдең дәрәжәле кешеләре, ғалимдар үҙ һүҙҙәрен әйтмәһә, был хәлдең милләт-ара аңлашылмаусылыҡтарға ла алып килеүе бар.

Әле бына Вәлиев иптәш үҙенең сығышында Марс Ғиләзевичҡа башҡорттар тураһында һүҙ әйткәне өсөн рәхмәт белдерҙе. Әммә бөгөнгө һөйләшеүҙә татар мәнфәғәттәре тураһында бер кәлимә һүҙ әйтеүсе башҡорт булманы.

**Башҡортостанды беҙ, бында йәшәгән татарҙар, үҙебеҙҙең уртаҡ илебеҙ тип ҡарайбыҙ. Беҙҙең Ҡазанға, Татарстанға бер ҡатнашыбыҙ ҙа юҡ. Ҡазан — беҙҙең рухи ҡибла. Ул Америка татарҙары өсөн дә — рухи ҡибла. Әммә Америка йәки Финляндия татарҙары, Ҡазан ҡасан беҙгә әлифба баҫыр икән, тип көтөп ятмайҙар. Был — беҙҙең дә республика. Конституцияла был нығытылған. Беҙ уға таянып эш итәбеҙ. Әгәр ҙә һеҙ, башҡорттар, республикаһа ойоштороусы милләт булараҡ, татарҙарҙың да проблемалары барлығын танымай икәнһегеҙ, был инде беҙҙә сепаратистик фекерҙәр тыуҙыра.**

Өфө мәсьәләһенә килгәндә, беҙгә йыш ҡына, берәй проблема күтәрелдеме, Ҡазанға төрөп күрһәтәләр. Күрһәтмәгеҙ Ҡазанға. Беҙ бында йәшәйбеҙ. Был — беҙҙең дә тыуған республика.

...ында эшләй. Ҡайҙа һеҙҙең ...илле яуаптарығыҙ?

Р. ШӘКҮРОВ: Ундай мә... ...әлә әҙерләнгән, баҫыу-баҫ... ...ау рус телле газетаның был ...әсьәләгә мөнәсәбәтенән то... ...а.

Н. БӘҘРЕТДИНОВ: Мин ...ем—инженер, филолог та, ...рихсы ла түгел, шуға күрә ...екерҙәрем ғәҙи ғына булыр. ...атар мәҙәниәте клубында ...ган дәүерҙә миңә рес... ...бликаны арҡылыға-торҡо... ...та үтеп сығырға тура кил... ... Башҡорт телен яҡшы бе... ...м. Башҡорт ауылдарында ...нә үҙ кеше итеп, татар ...ылдарында татар тип ҡа... ...аҙар. Тел яғына килгәндә, ...лай һөйләшәйек. Башҡорт ...ен татар теле баҫып бө... ...у ҡурҡынысы бар — объ... ...ив булайыҡ. Шуға мин ...ологтарға гел әйтә кил...

теүле һүҙәр ҡулланабыҙ. Был хәлгә ни тиклем тиҙерәк сик ҡуйһаҡ, үҙ-ара татыулыҡ өсөн шул тиклем һәйбәт булыр.

К. ЯУШЕВ: — Беҙ бер-беребеҙ ҙә милли хәрәкәттәр эшендә белем алған кешеләр түгелбеҙ. Һәр кем үҙенең намыҫына, тәжрибәһенә таяна. Шуға күрә әгәр беҙ бер-беребеҙҙе компетентһыҙлыҡта ғәйепләп ултырһаҡ, бөгөнгө һөйләшеүҙең мәғәнәһе ҡалмаясаҡ.

«Урал» халыҡ үҙәгенә конкрет темалар ҡуйып, бер нисә тапҡыр бергәләп ултырып һөйләшергә, төрлө саралар үткәрергә, райондарға сығырға тәҡдим яһағайныҡ. Ләкин беҙҙең мөрәжәғәт һаҙға ырғытҡан таш кеүек юғалды. Был аңлашылмай. Милләт-ара хәл ҡыр-

Әйтәйек, бында йәшәгән рустарға бөтә мәсьәләләр буйынса Мәскәүгә төртөп күрһәтеү юҡ бит.

А. БАҺУМАНОВ, шағир: Россия Федерацияһында йәшәгәнебеҙҙе онотмайыҡ.

К. ЯУШЕВ: Ҡаҙағстанда йәшәгән рустар ҙа унда бына тигән итеп китап сығарып ята. Үзбәкстанда ла рустар журналдар сығара. Шуға күрә беҙ бер милләтте — русты өҫтөн, татарҙы икенсе урынға ҡуймайыҡ.

Республика статусын күтәреү хаҡында. Беҙҙең резолюцияла быға ҡаршылыҡ юҡ. Әммә беҙгә, татарҙарға, үҙебеҙҙең мәҙәниәтебеҙҙе һәм телебеҙҙе юғалтмауға гарантия кәрәк. Әгәр ҙә инде беҙҙең мәктәптәребеҙҙең 1979 йылғы фажиғәһе автономия шарттарында була алған

графаға, тағы бер тел беләм, тип яҙыр өсөн түгел бит. Башҡорт китаптарын былай ҙа уҡый алабыҙ, ә бушҡа ваҡыт уҙҙырыуҙың, балаларҙың башын бутауҙың кәрәге юҡ. Был — беҙҙең аргументация.

Күпме тыңлайбыҙ, һеҙҙе һаман, көнсығыш башҡорттарына ҡарағанда, көнбайыш башҡорттар ныҡыраҡ борсой. Сибайҙа, Баймаҡта башҡорт балалары башҡортса ғына уҡыймы икән? Ниңә һеҙ был турала һүҙ ҡуҙғатмайһығыҙ?

һеҙҙең шағирығыҙ. Милләте — башҡорт, һеҙҙең антологияларығыҙға ингән.

М. БУРАҠАЕВА: Мин уның мәҡәләһе тураһында әйтәм. Улайһа, ә нишләп һеҙ башҡортто татар клубына етәксе иттегеҙ? Әйҙә, Яушев, беҙ һине «Аҡ тирмә»гә рәйес итәбеҙ?

К. ЯУШЕВ: Әгәр ҙә мәгәр «Аҡ тирмә»гә кереү ике хәрәкәтте берләштерергә ярҙам итһә, мин иртәгәнән башҡорт булырға риза. Ә

# УРТАҠ ЯҘМЫШ, УРТАҠ КИЛӘСӘК

...уйлап сығарығыҙ шун... ...механизм, был ҡурҡы... ...булмаһын тип. Әммә ...орт теле менән татар ...араһындағы был хәл ...ни ҙур ҡурҡыныс түгел. ...ҡыныстың ҙурырағы, ти... ... килгәне бар — ул ...ашыу.

...инан ҡотолоу өсөн иң ...юғары уҡыу йорттары... ...инергә теләүсе милли ...әп тамамлаусыларҙан үҙ ...ерендә имтихан алыуҙы ...һалырға кәрәк. Ул саҡ... ...та-әсәләр ҙә үҙ балала... ...рус класына бирергә ын... ...п тормаҫ ине.

**...н үҙем башҡорт телен үҙ... ... үҙләштерҙем. Башҡорт ...ыларының китаптарын ... ярҙам итте. Беҙ, татар... ... башҡорт телен рәсми рә... ... татар балаларына уҡы... ...кәрәкме икән, тип уны үҙ... ...реү еңел булғанға ғына ...еҙ, хәтәр рәүештә баш... ...андан түгел. Тел белеү — ...ура ғына юғиһә.**

**...енсенән, Башҡорт респуб... ...ында 70 йыл эсендә Өлкә ...теттың беренсе секретары ...п берәй башҡорт кешеһе ...ммы, юҡмы? Был һорауҙы ... үҙәктән килгән Солодов... ...ҡа ла туранан-тура бир... ...м. Сөнки башҡорт менән ... араһындағы аңлашылмау... ...ҡтарҙың бер сәбәбе ошон... ...беренсе секретарь урыны... ...илеп ултырған татарҙарға ...лы ҡарамаҫҡа кәрәктер, ...н уларҙы бит башҡорт та... ...ҙа (йәғни урында) һай... ...ҡуймаған, улар үҙәктән тә... ...инләнгәндәр.**

...унан төрлө йыйылыштар... ...сығыштарҙа беҙ ике яҡ... ... да бер-беребеҙҙе кәмһе-

ҡыйулашыу тигән нәмә беҙҙә юҡ тип әйтә алам. Төркөм-ара, интеллигенция вәкилдәре араһында аңлашылмаусылыҡ бар. Әгәр ҙә ваҡытында илдең дәрәжәле кешеләре, ғалимдар үҙ һүҙҙәрен әйтмәһә, был хәлдең милләт-ара аңлашылмаусылыҡтарға ла алып килеүе бар.

Әле бына Вәлиев иптәш үҙенең сығышында Марс Ғиләзевичҡа башҡорттар тураһында һүҙ әйткәне өсөн рәхмәт белдерҙе. Әммә бөгөнгө һөйләшеүҙә татар мәнфәғәттәре тураһында бер кәлимә һүҙ әйтеүсе башҡорт булманы.

**Башҡортостанды беҙ, бында йәшәгән татарҙар, үҙебеҙҙең уртаҡ илебеҙ тип ҡарайбыҙ. Беҙҙең Ҡазанға, Татарстанға бер ҡатнашыбыҙ ҙа юҡ. Ҡазан — беҙҙең рухи ҡибла. Ул Америка татарҙары өсөн дә — рухи ҡибла. Әммә Америка йәки Финляндия татарҙары, Ҡазан ҡасан беҙгә әлифба баҫыр икән, тип көтөп ятмайҙар. Был — беҙҙең дә республика. Конституцияла был нығытылған. Беҙ уға таянып эш итәбеҙ. Әгәр ҙә һеҙ, башҡорттар, республика ойоштороусы милләт булараҡ, татарҙарҙың да проблемалары барлығын танымай икәнһегеҙ, был инде беҙҙә сепаратистик фекерҙәр тыуҙыра.**

Өфө мәсьәләһенә килгәндә, беҙгә йыш ҡына, берәй проблема күтәрелдеме, Ҡазанға төртөп күрһәтәләр. Күрһәтмәгеҙ Ҡазанға. Беҙ бында йәшәйбеҙ. Был — беҙҙең дә тыуған республика.

икән, союздаш республикала хәл нисек булыр? Әлегәсә башҡорт интеллигенцияһы тарафынан матбуғатта Шакиров эксперименттарына анализ, баһа бирелмәне. Мин был эштең масштабтары тураһында әйтмәйем. Мин үҙем Туймаҙы районынанмын. Унда мин белгән мәктәптәр бөтәһе башҡорт теленә күсерелгәйне.

Р. ШӘКҮРОВ: Тел генә уҡытылғайны. Тел һәм әҙәбиәт.

К. ЯУШЕВ: Ҡайһыһында — тел генә, ҡайһыһы тотош күсерелде.

М. БУРАҠАЕВА: Бер мәктәп тә күсмәне.

А. БАҺУМАНОВ: География күстеме? Тарих, биология, физика, математика — предметтар күстеме?

К. ЯУШЕВ: Иптәштәр, һеҙ аңлағыҙ: шул эксперимент тураһында башҡорт интеллигенцияһы үҙ һүҙен әйтергә тейеш. Ундай хәл булманы тип кенә әйтеү бик һәйбәт түгел.

Р. ШӘКҮРОВ: Беҙ 370 башҡорт ауылы татарса уҡый тип әйтеп киләбеҙ.

К. ЯУШЕВ: Әгәр союздаш республика статусы алырға теләһәк, уны референдумһыҙ бер кем дә ҡулға тоттормаясаҡ. Был мәсьәләне башҡорт халҡы ғына хәл итә тип хыялланып ултырыу кәрәкмәй. Буш хыял ғына был.

Әгәр ҙә инде был проблеманы татар менән башҡорт уртаҡ күтәрһә, референдумда беҙ еңеп сығасаҡбыҙ. Республикала татарҙар — 28,4, башҡорттар — 21,9 процент, икеһе бергә ике процентҡа күберәк.

М. ҠОЛШӘРИПОВ, тарихсы: Һүҙ үҙбилдәләнеш тураһында бара, референдум хаҡында түгел.

К. ЯУШЕВ: Әлегә беҙ бер төрлө лә гарантия күрмәйбеҙ. Әлегә беҙ бары «көнбайыш башҡорттар» тигән терминды һәм ундағы балаларҙы башҡортса уҡытыуға күсереү тураһында ғына ишетәбеҙ. Билдәле, ул теманы күтәрергә кәрәктер, тик шуның менән бер рәттән, татар теленең һаҡланасағына ла гарантия булырға тейеш.

Татарҙарға башҡорт теле уҡытыу проблемаһына туҡталам. Беҙҙең программала, татар балаларына башҡорт телен уҡытыуҙың кәрәге юҡ, тиелә. Ғалимдар ҙа беҙгә шул фекерҙе әйтә.

Татар теле менән башҡорт теленең яҡынлығы бында бик насар роль уйнай. Мейеһендә әсә теле береген бөтмәгән татар балаһына башҡорт телен дә өҫтәһәң, уның теле буталасаҡ. Минеңсә, уға рус йәки ҡытай теле ҡурҡыныс түгел, әммә ике яҡын тел баланың башын бутай. Телде аралашыр, аңлашыр өсөн өйрәнәләр, ул

Башҡорт ысын этносының үҙәге шул яҡтарҙа бит. Беренсе сиратта шундағы башҡорттар хаҡында ҡайғыртырға кәрәк. Туймазы башҡорттары тураһында хәстәрлек күреү беренсе урында торорға тейеш түгел.

Р. ШӘКҮРОВ: Көнбайыш башҡорттарын да үпкәләтергә ярамай.

К. ЯУШЕВ: Йыш ҡына беҙгә, был — беҙҙең республикабыҙ, беҙ бында ғына үҙ мәҙәниәтебеҙҙе үҫтерә алабыҙ, тигән һүҙҙәрҙе ишетергә тура килә. Әммә беҙгә аңлашылып бөтмәй. Беҙ, татарҙар, башҡорт мәҙәниәте үҫә алһын өсөн нимә эшләргә тейеш?

Йомғаҡлап шуны әйтәм: тел әле һуңғы маҡсат түгел, милләттә ҙур идея булырға тейеш. Татарстанда Татар йорто төҙөргә тигән ҙур идея бар. Унда милли парк, музейҙар, боронғо ҡулъяҙмалар, татар этносының бөтә байлығы һ. б. тупланасаҡ. Татарҙың килеп ауа торған урыны буласаҡ.

Ә ниңә шундай уҡ Башҡорт йорто булдырмаҫҡа?

Р. ШӘКҮРОВ: Беҙҙең — Карауанһарай инде был.

К. ЯУШЕВ: Юҡ. Карауанһарай ғына түгел шул. Унда уҡыу йорттары ла — бөтәһе лә шунда булырға тейеш. Ул — ҙур бер комплекс. Беҙгә, бында, Башҡортостанда ундай уҡ ҙур йорт кәрәкмәй. Ундай нәмә этностың үҙәгендә тейеш. Әммә беҙгә бында, үҙебеҙҙе һаҡлар өсөн, культура үҙәге кәрәк. Ҙур масштабта түгел, әммә кәрәк.

Татар телле башҡорттар бар. Уларҙың үҙ аңы ла бар. Был — факт. Әммә улар балаларын башҡортса уҡытырға теләмәй. Был — факт. Был хәлде иҫәпкә алмайынса, емереп барып керен башҡортса уҡытам тиһәгеҙ, кире нәтижә буласаҡ.

«Йәшлек»тә Т. Ҡарамышеваның бер мәҡәләһе сыҡты. Ул беҙҙе бик борсой. Ул (мәҡәләләге хат — Т. Ҡ.). башҡорт халҡын шул ҡәҙәрле мыҫҡыл итә, бары беҙҙең ике халыҡ араһындағы хәлде генә киҫкенләштереүгә генә хеҙмәт итә ала. Плюрализмға быны ҡыҫылышы юҡ. Газетаға беҙ быны өсөн протест белдерәбеҙ.

М. БУРАҠАЕВА: А. Хәлимдең мәҡәләһе кеүек булды инде?

К. ЯУШЕВ: А. Хәлим — мәҡәлә — Хәлимдең шәхси эше.

М. БУРАҠАЕВА: Т. Ҡарамышеваның мәҡәләһе лә шәхси, улайһа.

К. ЯУШЕВ: А. Хәлим менән татарҙы бутамағыҙ.

Р. ХАННАНОВ: Беҙҙе бер өҫтәл артына йыйып, «Йәшлек» газетаһы бик яҡшы эш эшләгән. Һәм бында ҡуйылған һорауҙарҙың һәр береһе — үҙе айырым һөйләшеү темаһы. Киләсәктә осрашыуҙарҙы дауам иткәндә, был тиклем киңлек кәрәкмәйҙер, бер генә, бәләкәй генә теманы алып, шуның буйынса ғына фекер алышырға кәрәк. Алға аҙымлап-аҙымлап барырға кәрәк, бер юлы түгел.

Бит әлек нисек ине, башҡорттар бер яҡта, татарҙар икенсе яҡта, бер-беребеҙгә бүре шикелле ҡарап, кеҫәлә йоҙроҡ йөрөтә инек. Был хәлде бөтөрөү яғына конкрет, реаль аҙым эшләнде тип ҡарайым мин был йыйылышты.

В. ҒҮМӘРОВ, яҙыусы: Нимәләр беҙҙе бәрелештерә? Иң беренсе — кәрәгенән артыҡ ортодоксиализм. Ике яҡ та — үтә ҡәтғи. Ә ул үҙ сиратында милли сығышың менән маһайыуҙарға, үҙ халҡыңды идеаллаштырыуҙарға алып килә. Үҙ-үҙебеҙгә тәнҡит күҙлеге юҡ. Хәҙер бит компромисстар, концессустар заманы. Уйламай ғына әйтелгән ҡайһы бер һүҙ ҙә һыҙланыу менән ҡабул ителә. Сөнки беҙ — ике ауырыу халыҡ. Милли йөҙөбеҙҙе юғалта барыу менән сирләйбеҙ.

**Икенсе сәбәп — популизм. Бөтә нәмәне лә ябайлаштырып ҡарау, проблемаларҙы ситләп үтеү. Бөтәһе лә эл да гөл — һәм вәссәләм.**

**Өсөнсө сәбәп — геростратизм. Уның типик өлгөһө — күперҙәрҙе яндырып шөһрәт ҡаҙаныусы А. Хәлим. Мәҫәлән, уның «Ҡыҙыл таң»дағы һуңғы мәҡәләһен генә алайыҡ. Ситуацияны оҫта файҙаланып, арзан политик исем ҡаҙаныу — ул сикһеҙ тәкәбберлек билдәһе. Үҫешкән илдәрҙә лә геростратизм бар, ул беҙҙә лә артабан буласаҡ, әммә сит илдә ундайҙарға юлаҡ һалып бармайҙар. Ә беҙҙәге ике сирле халыҡ быны бик етди ҡабул итте.**

Шулай ҙа беҙ бөгөнгө һөйләшеүҙә иң төп теманы ситләп үттек. Ул беҙҙе ошо хәлгә килтереп еткергән политик системабыҙ хаҡында булырға тейеш ине.

Бөгөн беҙ бөтәбеҙ ҙә союздаш республика статусы менән мауыҡтыҡ һәм бөтөнләй автономиябыҙ хоҡуҡтары тураһында оноттоҡ. Статус бирәләрме-юҡмы, ә бына автономия хоҡуҡтарынан тулыһынса файҙаланырға кәрәк.

Д. ВӘЛИЕВ: Татар халҡы адресына бер маҡтау һүҙе әйтергә теләйем. Ленинград ғалимдары шундай тикшереү үткәргән: ҡайһы халыҡта үҙ-үҙен һаҡлау иммунитеты көслерәк? Улар татарҙарҙы эстондар, бөтә Балтик буйы халыҡтары менән, әрмәндәр, еврейҙәр менән сағыштыра. Татарҙарҙың хәле арыу булып сыҡҡан. Улар аш-һыу әҙерләү йолаларын һаҡлайҙар, туған телдә һөйләшеү, дин тотоу яғынан хатта әрмәндәрҙән дә юғары торалар. Татар халҡында үҙ-үҙен һаҡлау иммунитеты бик көслө. Бөтөрөп булмай татарҙы. Һәм был һәйбәт күренеш! Шуға күрә хәлде драмалаштырырға ярамай.

К. ЯУШЕВ: Мин дә әйттем бит, беҙгә иблис тә, илаһи көс тә ярҙам итмәй тип.

М. ҠОЛШӘРИПОВ: Ысынлап та, Башҡортостанда килеп тыуған хәлде фажиғәләштерергә ярамай, уға бары объектив ҡарарға ғына кәрәк. Мин аңламайым, ниңә һеҙ беҙгә, мәҫәлән, дәүләт теле алырға теләүебеҙҙә ярҙам итергә теләмәйһегеҙ? Әйткәндәй, мин ТАССР-ҙағы татар үҙәгенең программаһы менән таныштым. Унда аҡҡа ҡара менән яҙылған: Татар автономиялы республикаһында дәүләт теле булып уның төп халҡының теле торорға тейеш, тип яҙылған. Әйҙәгеҙ, беҙҙә лә мәсьәләне ошолай ҡуяйыҡ. Ниңә? Сөнки башҡорт теле уның хоҡуҡтарын яҡлауға мохтаж. Ул дәүләт теленә әйләнһә, уның бит бындағы татар халҡының хоҡуҡтарын ҡыҫыуға килтермәйәсәген һеҙ яҡшы беләһегеҙ. Беҙ бит татарҙарҙы башҡортлаштырыу политикаһын үткәрмәйбеҙ, үҙебеҙҙе генә һаҡларға теләйбеҙ. Ниндәйҙер телдәр юғалырға тейеш тип тә әйтмәйбеҙ, киреһенсә, бөтә телдәр ҙә йәшәргә, тиң үҫергә хаҡлы, тибеҙ.

Т. ҠАРАМЫШЕВА: Рус теленә лә беҙ үҙебеҙҙә дәүләт теле һорамайбыҙ. Ул — милләт-ара тел.

Р. ХАННАНОВ: Бүлдерәм: бер генә үпкә бар. Элек Өлкә Комитетта ла шундай бер ғәҙәт бар ине. Әйтәйек, «Татарстан йәштәре» йәки «Ҡазан уттары»нда берәй алама нәмә сыҡһа, тоталар ҙа яуапҡа «Ҡыҙыл таң»ды саҡырталар ине. Әле бына «Социалистик Татарстан» тиһегеҙ...

Р. ШӘКҮРОВ: Яуап бирәм: уны һеҙҙең хеҙмәткәр — Зәрнә Хәсәнова яҙған.

М. ҠОЛШӘРИПОВ: Әйе, ундағы матбуғат биттәрендә бик йыш беҙҙәге татар иҗтимағи үҙәге һәм мәҙәниәт клубы ағзаларының мәҡәләләре сыға. Шул уҡ «Татарстан йәштәре»ендә, ТИҮ баҫмаларында. Ҡыҙғанысҡа ҡаршы, «Йәшлек»тәге мәҡәләгә ингән ниндәйҙер Галеев — бер үҙе генә түгел шул. Билдәле, газетала уның хаты бик тупаҫ, әммә асылы асыҡ. Был фекерҙәр билдәле төркөмдәрҙә йәшәй. «Социалистик Татарстан»да башҡорт халҡына ҡарата кәмһетеү менән яҙылған мәҡәлә шул уҡ йырҙы йырлай. Йәнәһе, XX быуат башында ла күсмә тормош менән йәшәгән башҡортта ниндәй Карауанһарай булһын.

**Редакцияларға килгән кәмһетеү хаттары бер генә осраҡ түгел. Иҫегеҙҙәлер, былтыр «Башҡортостан ҡыҙы» журналында ошондайыраҡ бер хат баҫылғайны. Ундай байһеҙҙәргә отпор бирергә кәрәк. Газеталарҙа бындай хаттарҙы комментарийҙар менән баҫыуҙы хуплайым. Сөнки улар былай ҙа халыҡ араһында ҡулдан-ҡулға йөрөй, стихияға дөрөҫ йүнәлеш бирергә кәрәк. Бөтә кеше лә тарихты яҡшы белмәй.**

Иң насары — ошо эшкә ғалимдар йәлеп ителгән. Дуҫлыҡ тураһында телдән һөйләйбеҙ, ғәмәлдә икенсе төрлө эшләйбеҙ. Мәҫәлән, «Азат ҡатын» журналында хөрмәтле профессор Халиҡовтың «Урал татарҙары» тигән мәҡәләһе сыҡты. Танылған археолог башҡорт халҡының бөтә ҡомартҡыларын инҡар итә, уларҙы башта болғарҙыҡы, һуңынан татарҙыҡы тип ҡарай.

М. РАМАЗАНОВ: Урта Азиянан ҡайтырға теләгән татар, башҡорттарҙы ҡабул итеүҙе бергәләп эшләйек. Унан бер-ике ай эсендә беҙгә республиканың яңы етәкселәрен һайлап ҡуйырға тура киләсәк. Икенсе секретарь — рус кешеһе булһын, традиция шулай. Ә беренсе секретарь башҡорт булһа, быға татар милли хәрәкәте яғынан ҡаршылыҡ булмаҫ тип уйлайым. Тормош та шулай ҡуша. Бындай һығымталарҙы райондарҙа ла йыш ишетергә тура килә. Етәкселектәге бер урынға — Министрҙар Советына председатель итеп татар милләтле кешене тәҡдим итәйек.

Б. РАФИҠОВ:

**Мөнәсәбәт баҫыуын сүп, бысраҡ һүҙҙәр менән тултырыуҙарға сик ҡуйырға кәрәк. Интеллигенцияның иң төп бурысы ошондалыр. Әйткәндәй, интеллигентлыҡ яғынан Нил Бәҙретдинов иптәш беҙҙең барыбыҙға ла, «Совет Башҡортостаны» газетаһы аша Айҙар Хәлимдең йүнһеҙ һүҙҙәре өсөн татар халҡының бер өлөшө исеменән ғәфү үтенеп, өлгө күрһәтте.**

М. БУРАҠАЕВА: Шуны ғына өҫтәп әйтәм: Ханнанов әйтмешләй, беҙ — «Социалистик Татарстан» түгел, ә — «Ҡыҙыл таң». Татар иҗтимағи үҙәгенә барһаң — беҙ Айҙар Хәлим түгел, беҙ — ТИҮ, тиҙәр. Яңыраҡ ҡына татар клубынан һөйләшергә саҡырып вәкилдәр килде. Айҙар Хәлим менән килешә алмабыҙ бит әле, тигәс, беҙ — ул түгел, беҙҙә уң һәм һул ҡанаттар бар, тиҙәр. Ул ҡанаттарҙы беҙ нисек айырып бөтәйек? Беҙ — башҡорттар, мәҫәлән, улай төркөмдәргә бүленгеләнмәгәнбеҙ. Хаталарыбыҙҙы ла уртаға һалып, әйтәбеҙ. Ниңә Айҙар Хәлимде урынына ултыртмаҫҡа? Ә бөгөн килеп унан башҡорт яһап ҡуйҙығыҙ. Башҡорт халҡын кәмһетеү йүнәлешендә алып барған эшмәкәрлеген иһә уның шәхси эше тиһегеҙ. Был тактиканы нисек аңларға?

К. ЯУШЕВ: Клубтың етәксеһе хәҙер Хужин.

Р. ШӘКҮРОВ: Айҙар Хәлим үҙенең эшмәкәрлеген дауам итһә, эш яҡшыға бармай.

Б. НАЗАРҒОЛОВ: Был өлкәлә фекерҙәр уртаҡмы?

ЯУАП: Уртаҡ!

**Ике милли хәрәкәт тарихындағы тәүге осрашыуҙы магнитофон таҫмаһына яҙып, Таңһылыу ҠАРАМЫШЕВА әҙерләне.**

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: «Түңәрәк өҫтәл»дә ҡатнашыусылар.

Ю. КӘРИМОВ фотолары.

# РӘМИ

## СТУДЕНТ КӨНДӘЛЕКТӘРЕ

Был ваҡыт эсендә Күсәкбей ҙур үҫә, шулай ҙа әсәһен һағына, уны күргеһе килә. Ошо теләк менән, иҫкемоҫҡо кейем кейенеп, әсәһе торған ауылға бара. Йәмилә өйҙә яңғыҙ ултыра. Күсәкбей килеп инеп хәйер һорай. Йәмилә ойотҡан ҡоймаҡ бирә. Күсәкбей ҡатыҡты өс өлөшкә бүлә лә ике өлөшөн ашап, бер өлөшөн ҡалдырып сығып китә. Йәмилә улын танымай. Ҡараҡоломбәт ҡайтҡас, уға үҙҙәренә инеп сыҡҡан хәйерсенең ойотҡанды өскә бүлеп, ике өлөшөн ашап, бер өлөшөн ҡалдырып китеүен һөйләп бирә. Быны ишеткәс тә Ҡараҡоломбәт нимәләр булаһын белеп, бошона, ҡайғыра башлай.

Күсәкбей 150 батырҙан торған ғәскәр йыйнап, ҡоралландыра. Күп тә үтмәй, Ҡараҡоломбәткә ҡаршы яуға сыға.

Ҡараҡоломбәт ырыулығында бер генә йәнде лә ҡалдырмайым, бөтәһен дә ҡырып бөтөрәм, ти ул. Юлда осраған һәр бер кешене, хатта малдарын да ҡыра бара.

Ҡараҡоломбәт ҡаршылыҡ күрһәтә алмай, һуңғы сиктә ҡасып йәшеренә.

Күсәкбей, бөтә йәндәрҙе ҡырып бөтөп, Ҡараҡоломбәт ауылына килә. Ҡараҡоломбәтте эҙләп табырға ҡуша. Ауылдан алыҫ түгел ырҙында 13 йәшлек ҡыҙ бала тап була. Күсәкбей уны үлтерергә йыйынғанда, ҡыҙ һүҙ башлап:

— Батыр, үлтермә мине. Мин һигеҙ йәштән алып Ҡараҡоломбәттең һарыҡтарын көтәм. Мин һеҙгә Ҡараҡоломбәттең йәшенгән урынын әйтәм: ул ана ырҙын аҫтында йәшеренде,— тигән.

Күсәкбей ырҙын эргәһенә барып, ҡулдарын бейөрөнә таяныр баҫҡан да:

— Ҡараҡоломбәт, сыҡ!— тип ҡысҡырған.

Ҡараҡоломбәт килеп сыҡҡас та оҫтөн бөтәнләйгә һалдыртҡан, танауын тишеп еп үткәргән. Яланғас тәнендә ҡара һыйырға артҡа ҡаратып мендереп, Ҡыпсаҡ ырыулығына табан алып ҡайтып китә.

Ҡыпсаҡ ырыулығындағы бейек түбәле тауға мендерә. Быға тиклем әле Һарағыға килтереп, унан бер йылға буйында ҡара һыйыр үлеп ҡала. Йылға Ҡараһыйыр тип атала. Унан һуң ҡыҙыл һыйырға атландырып, Һарағыға кире килтерә. Йәйләүҙәрҙә кеше күрһен, тип Өмбәткә килтерә, Өмбәттән Иҙел аша Байназарға сығарып, эргәһендәге шул бейек тауға мендереп, Ҡараҡоломбәтте ҡоро ҡаҙанға һалып ҡура. Ҡурылған ваҡытта сыҡҡан тоҙлоғон (майын) бармағы менән ялай.

— Атайымдың ҡонон алдым!— ти Күсәкбей.

Тауҙы хәҙер Ҡурыуҙы тауы тип йөрөтәләр. Тауҙың башында имәнлек араһында ҡаҙып ултыртҡан таштары ята.

(Дауамы. Башы 1—6-сы, 11—15-се, 19—31-се һандарҙа).

Ҡараҡоломбәттең хурлыҡҡа сыҙай алмай, ҡара һыйыр оҫтөндә Күсәкбейгә: «Мине ыҙалатҡансы, атай, сал!» — тигән урынды Атайсал яланы тип атап йөрөтәләр.

Күсәкбей Ҡараҡоломбәтте ҡыйратҡас, уның бер улы ҡасып барғанда, ҡыуып тотоп тормаған:

— Ярай инде, ҡалһын әйҙә бер йән!— тигән. Ана инде бер йән теге көтөүсе ҡыҙ менән бергә тороп, уларҙан хәҙерге Бөрйән кешеләре таралған.

Бөрйән бына шулай бер йәндән килеп сыҡҡан.

**15 ноябрь, 1952 йыл.**

«Ҡәҙерле туғандарым Зараб һәм Рәмзиә, һеҙ миңә тик шуның менән генә ярҙам итә алаһығыҙ, тик шул ғына миңә һеҙҙең иң ҙур һәм иң матур, онотолмаҫ ярҙамығыҙ буласаҡ — яҙығыҙ миңә үҙегеҙҙең әшегеҙҙе, бөтә ишеткән мәҡәл һәм әйтемдәрҙе яҙығыҙ. Мин уның халыҡта күп икәнен беләм. Әлбиттә, һеҙҙең үҙегеҙгә генә эшләү — был бик ауыр. Ләкин бер юл бар: был эште һеҙ балаларға өйрәтегеҙ. Улар фольклор менән ҡыҙыҡһын. Дәрестән тыш эш итеп был эшкә тәртипле рәүештә күндерегеҙ. Һеҙҙең программаларҙа һәм педагогик мәҡәләләрҙә был эшкә иғтибар ителмәй. Бик ҡыҙғаныс. Ә бит был, Ушинский әйткәнсә, баланы күп нәмәгә өйрәтә, уны халыҡ эше өсөн тәрбиәләүҙә иң кәрәкле сараларҙың береһе. Фольклорҙың тәрбиәүи йоғонтоһо баланың аҡына ла, тойғоһона ла, хыялына ла, теленә лә иҫ киткес ҙур. Халыҡ аҡылы ҙур оҫталыҡ, тәрән тойғолар, сикһеҙ хыялдар менән кешенең бөйөк образын тыуҙырған. Тапҡыр теле менән халыҡ бик күп быуаттар буйы дөрөҫлөк һәм ғәҙелһеҙлек, белем һәм наҙанлыҡ, бәхет һәм нәфрәт тураһында һөйләп килгән. Уның нигеҙенә быуаттар буйы халыҡтың яҡты тормошто яулау көрәше һалынған. Мәҡәлдәр — былар халыҡтың алтын аҡылы. Тәрбиә фәненең, педагогиканың башы — фольклорҙа. Бөтә нәмәнең башы — халыҡ аҡылында.

Мин бөтә йөрәктән һеҙҙең тәрбиә эшегеҙҙә халыҡ ижадына иғтибар итеүегеҙҙе теләйем. Ул — көслө һәм ватылмаҫ, иҫкермәҫ ҡорал.

Сәләм менән, туғанығыҙ Рәми».

**1 декабрь, 1952 йыл.**

«Дилара! «Һинең көндәлек дәфтәрең»де яратып, рәхәтләнеп уҡыным. Ул, бәләкәй генә булһа ла, ҙур тормош дәфтәре. Тормоштан да матур нимә бар?! Һинең уға шундай мөхәббәтең дә булғас, һин ҡарап туймаҫлыҡһың! Шаянһың, күңеллеһең, яғымлыһың һин, Дилара апа!

Мин тырышырмын, Дилара апа, һеҙҙең йөҙөгөҙгә ҡыҙыллыҡ килтермәскә тырышырмын. Мин беләм: һеҙгә минең яҡшы уҡыуымды күреү йырҙан да рәхәт. Һеҙ иң матур шатлыҡ менән ҡыуана беләһегеҙ. Шундай кеше башҡаларҙы ла һөйөндөрә. Шундай кешеләр булғанда, төрлө ауырлыҡтар осрағанда ла, тормош — яҡшы! Яҡшы бит, Дилара апа! Ҡыш та, яҙ ҙа, йәй ҙә, көҙ ҙә яҡшы!..

...Беҙҙә хәҙер ҡыш. Мавзолей эргәһендәге шыршыларҙың ботаҡтарына көмөш төҫтәге тәүге ҡарҙар төшәлгән. Эҙәләргә шундай рәхәт, шундай йылы. Ботаҡтарҙың һәлмәк кенә эйелеберәк ауырайып тороуында ниндәйҙер ғәҙәттән тыш бер матурлыҡ бар. Тәүге балаһы тыуасаҡ йәш әсәнең матурлығы бар ауырайып тороуҙа! Бындай әсәне күргем мин һәм уның ғорур матурлығына Горький кеүек һоҡландым. Быға тиклем мин әсәгә яратып, хөрмәтләп ҡараһам да, уның шул тиклем гүзәллеген белмәй инем. Кисә генә төйҙөм мин уны бөтә йөрәктән. Нимә етә әсә булыуға! Бит ул тормошто тәҙөүсене, уны йырлаусыны тыуҙыра!

Ул кисә студенттар кисәһенә килгән ине. Үҙе лә студентка ғына әле. Инде һуңғы йылы. Унан һуң ул, үҙенең нефтсе инженеры янына ҡайтып, балалар уҡытасаҡ. Ә хәҙер ул минең ауылдаштың ҙур шатлығын уртаҡлаша. Әкрәм (шағирҙың ауылдашы Закиров Әкрәм — Т. Ҡ.) дипломын отличноға яҡлаған. Диплом эше нефть эшкәртеүгә ҙур ярҙам итәсәк тигән Мәскәү ғалимдары. Минең ауылдашты Туймазыға ла, Үфәбеҙҙең филиалға ла саҡырғандар. Мин тәүҙә Туймазыға бар, тинем, унан — аспирантурала уҡыуың Башҡортостан өсөн файҙалыраҡ булыр.

Беҙ йырлаштыҡ, бейенек, көлдөк, иҫерҙек хатта. Тик мин бейемәнем. Әсә буласаҡ кешенең бейеүенә минең исем китте. Уны иң тәүҙә бейетеүҙәренә эстән генә нисектер ҡурҡыбыраҡ, риза булмай ултырҙым. Ә ул күбәләктәй еңеллек менән, аяғы ергә теймәй бейене! Бейеүендә ниндәйҙер бер һаҡлыҡ та бар ине. Был һаҡлыҡта яуаплылыҡ ҡына түгел, мөхәббәт тә йәшәгәнен мин, әйтерһең, әсә кеше кеүек аңланым. Был мөхәббәтте һис бер һүәһеҙ нефтселәр ҙә, педагогтар ҙа, юристар ҙа, консерваториянан килгән йырсылар ҙа, мичуринсылар ҙа, тәҡкитсе Ғайса ла — бөтә башҡорт студенттары ла аңланылар. Ныҡсы Хөсәйен, кисәнең етәксеһе, тос күтәреү өсөн миңә һүҙ бирҙе. Бик ҡаушаным. Әйтер һүҙҙе әйтә алмай торҙом. Ә күҙ алдыма Әкрәмдең бөтә үтелгән юлы килеп баҫты. Ә ул көтөүсе ине.

• Резонанс




«Йәшлек»тә баҫылған «Интернатым — тар ҡанатым» тигән корреспонденцияны йөрәк әрнеүе менән уҡыным. Ниңәлер, бындай материалдың мотлаҡ сығасағын һиҙенгән һымаҡ йөрөй инем. Сөнки, әҙме-күпме таныш булғанға, интернаттағы хәлдәрҙең үтә балҡып-гөрләп тормауы ла күҙгә салына ине. Барған һайын балаларҙың үҙ-ара гел генә русса һөйләшеүҙәренә эс боша торғайны. Туған телгә һөйөү тәрбиәләргә тейешле мәктәптә үк туған теленән биҙҙереү политикаһы кемгә кәрәк булды икән, ти ҙә уфтана инем. Был хаҡта директор менән һөйләшергә уҡталып ҡараһам да моралыма ирешә алманым — ул бушамаҫ булды.

Ғөмүмән, был кешенең мәктәпкә килеүенә лә аптырайым мин, сөнки унда педагогик такт, педагогик һәләттең оҫтоғо ла юҡ, исмаһам. Иртәнән ҡара кискә тиклем тоҙөлөштән башы сыҡмаған прорабҡа оҡшатам мин уны. Пөрөш-хәрәкәте лә, холҡо ла шуға тартым. Былтыр интернат-мәктәп уҡыусылары менән Палдиски ҡалаһына барып ҡайттым. Бер аҙна буйы юлда булғанда балалар шундай шуҡ-шаталаҡ, рәхәтләнеп уйнай-көлә барҙылар, үҙҙәрен иркен, шул уҡ мәлдә бик тәртипле тоттолар. Ә бына Палдискиға еткәс, директорҙары самолетта осоп килеп төшкәйне — кескәй юлдаштарым ҡапыл ғына йыуашланып, юғалып, боҫоп ҡалдылар. И. Вәлиевтың һәр һүҙенән, һәр бойороғонан уҡыусылар ҡурҡалар ине. Ә бындай педагог ниңә һуң?!

**Тағы шуны әйтер инем —1-се һанлы интернат-мәктәп бөтә Башҡортостан өсөн дә беренсе, йәғни өлгөлө мәктәп бит ул. Шуға күрә уға директорҙы ла, завучтарҙы ла бөтә республика буйынса асыҡ конкурс менән һайлап алырға кәрәк! Иң төп шарт — һәр кандидат башҡортса уҡыған, башҡорт халҡының тарихын һәм культураһын яҡшы үҙләштергән белгес булырға тейеш. Унан килеп, мәктәп колхоз йәки завод түгел, оҙлокһеҙ төҙөлөш менән мауығырға ярамай. Асыуым да килмәһә, хатта уҡытыусыларҙан уҡ алтышар (!) һум түләтер өсөн сауна төҙөүҙең кәрәге бар инеме һуң? Яҡындары һәм дуҫтары менән директорҙың үҙенән башҡа йөрөүсе лә юҡ тиҙәр бит уға.**

Интернат-мәктәп республикала айырым иғтибар үҙәгенә ҡуйылырға, хәҙерге асыҡлыҡ һәм демократия шарттарында уның тормошо йәмәғәтселеккә киң билдәле булырға тейеш. Тәүге аҙымдарын ҡуйыу һәм ышаныслы башлап, йәш быуындың абруйын яуларға өлгәргән «Йәшлек» гәзитәһы уның даими шефы булһын ине. Шуға ла үҙемдең тәҡдимемдә — директорға асыҡ конкурс иғлан итеүҙе — «Йәшлек» аҙағынаса еткереп ҡуйыр тигән өмөттә ҡалам.

Тайфур СӘҒИТОВ,
яҙыусы.

## «Өфө һөйләй...», ә беҙ ишетмәйбеҙ

Ваҡиғаларға бай 1989 йыл Башҡортостандан ситтә йәшәүсе башҡорттарға ла милли культурабыҙ ҡаҙаныштарының күҙгә күренерлек, ҡолаҡҡа ишетелерлек өлгөләре менән танышырға мөмкинселектәр бирҙе. Телевизор ҡараусылар Ырымбур һәм Башҡорт телевидениелары араһындағы бәйләнештәр башланыуын тәҫмөрләне, башҡортса тапшырыуҙар ҙур күтәренкелек һәм ҡыуаныс тыуҙырҙы.

Радиоға килгәндә, Өфө станцияһының көсһөҙлөгө арҡаһында, туған телдә тапшырыуҙарҙы, йыр-моңдарыбыҙҙы тыңлауҙан әлегәсә мәхрүмбеҙ. Әйтергә кәрәк, сит ил тапшырыуҙарын ҡаплау тыйылғас, «Азатлыҡ» тулҡындарҙа «Азатлыҡ» һымаҡ Көнбайыш радиостанциялар тауышы бик яҡшы ишетелә башланы. Улар даими рәүештә татар һәм башҡорт телендә тапшырыуҙар (шул иҫәптән, концерттар) алып бара. Әлбиттә, ниндәй тапшырыуҙар тыңлау — һәр кемдең үҙ эше. Ләкин эргәлә генә экономик яҡтан ҡеүәтле, политик статусҡа эйә булған Башҡорт республикаһы була тороп, сит тауыштар тыңларға мәжбүрилек, йомшаҡ әйткәндә, килешә торған хәл түгел. Башҡортостан интеллигенцияһы вәкилдәренең, актив позициялы граждандарыбыҙҙың халыҡҡа еткерәһе һүҙҙәре лә, проблемаларыбыҙ ҙа, теләктәребеҙ ҙә байтаҡ бит. Радио, телевидение, матбуғаттың был эштәрҙә уйнаған роленең бөйөклөгөнә шик юҡ. Ҡасан шул уҡ ҡаплау станциялары тапшырыу режимына күсерелер? Башҡортостанда бындай күпме станция бар? Уларҙы файҙаланмау аҡылға һыймаҫлыҡ хужаһыҙлыҡ түгелме ни? Был мәсьәләне хөкүмәт органдары хәл итә алмай икән, оҙаҡҡа һуҙмайынса Башҡорт АССР-ы Верховный Советы ҡарарға тейеш, тип иҫәпләйем.

Д. АМАНГИЛДИН,
«Ҡараунһарай» йәмғиәте советы ағзаһы.

Ырымбур.

**ҺАЙЛАУ алды кампанияһы барышында беҙ «Лағыр» совхозы директоры, БАССР Верховный Советына депутатлыҡҡа кандидат Данис Дусовтың эшмәкәрлеген маҡтап яҙған Б. Ғәзизовтың очеркын сығарғайныҡ. Ләкин хужалыҡ етәксеһе эшенә төрлө ҡараштар бар. Плюрализм беҙҙән бөтә фекерҙәрҙе лә сағылдырыуҙы талап итә. Гәзета уҡыусыһы Ә. Ғайфуллиндың хатын «Резонанс» рубрикаһында баҫып сығарғайныҡ инде. Бөгөн профессиональ журналистар В. Шмаков менән Р. Гәрәевтың (фотохәбәрсе) ҡарашын һеҙҙең иғтибарға тәҡдим итәбеҙ.**

# Ә Шәрәктә көндәр ҡараңғы...

РЕЗЕДА уяныу китте лә. Һикереп тороп, улының карауаты янына барҙы. Бала рәхәтләнеп йоҡлай. Әсә кешенең күңеле күтәрелде. Ул ут яғып ашарға бешерергә ҡуйҙы ла малға аҙыҡ әҙерләй башланы. Иренә лә төшкөлөккә аҙыҡ биреп ебәрергә кәрәк. Ул Шәрәктә түгел, биш саҡырым алыҫта, Лағырҙа эшләй. Таң атмаҫ элек сығып китеп, ҡараңғыла ғына ҡайтып керә.

Ирен эшкә оҙатҡанда кон һайын күңеле һыҙлана Резеданың. Шулай ыҙа сигербеҙ тип уйлағайнымы ни улар тыуған ауылдарына кире ҡайтҡанда. Улар бер нисә йыл элек өйләнеште һәм ситкә сығып китте. Иренең ҡулынан килмәгән эше юҡ, ә Резеда үҙе фельдшер. Тормош һәйбәт кенә бара ине, тик ауырға ҡалғас, ауыл тураһында уйлана башлаһы, ирен дә ҡайтырға күндерҙе. Ә хәҙер Резеда төндәрен йоҡлай алмай илап сыға. Сөнки улар кешесә мөнәсәбәт күрмәне. Иренә ауылдан эш бирмәнеләр. Совхоз директоры Д. Дусовҡа барып баш эйеп тә, теләгенә ирешә алманы. «Түрә» ҡырт киҫте: «Эш тик үҙәк усадьбала ғына». Нимә ҡылаһың бит, йәшәргә кәрәк. Лағырға йөрөп эшләй башланы.

...Уйҙарын бүлеп, ишек ҡаҡтылар.

— *Резеда, ярҙам ит, зинһар, әсәйем ҡаты сирләй!* — тип күршеһе йүгереп килгән.

Иренә нимәләр эшләргә кәрәк икәнен әйтте лә, ҡулына фельдшер сумкаһын алып, күршеһе артынан йүгерҙе.

Шул уҡ көндө балаһын кешегә ҡалдырып, үҙәк усадьбаға, Дусовҡа китте.

Һөйләшеү оҙаҡҡа һуҙылды. Резеда Зәйнәғәбдинова Дусовтан Шәрәктә фельдшер пунктын асыуҙы һораны, аҙаҡ талап итә башланы. Ахыр килеп, Дусов ризалыҡ бирҙе.

Ауылға ҡанатланып ҡайтып инде. Бер аҙҙан әхирәттәре йыйылды. Ә бында йәш ғаиләләр күп — 15 пар.

— Ауылда фельдшер-акушер пунктын асасаҡтар! — тип ҡыуандырырға ашыҡты Резеда йәш ҡатындарҙы.

Шатланышып таралыштылар. Директор вәғәҙәһенә бөтәһе лә эскерһеҙ ышанды.

Шәрәк — легендар Салауаттың тыуған ерендә иң боронғо ауылдарҙың береһе. Легендаларға ҡарағанда, халыҡ батыры бында ҡурҡыу белмәҫ яугирҙәр туплаған, еңел тояҡлы арғымаҡтар йыйған. Борон-борондан был ерҙә ирекле, көслө рухлы кешеләр йәшәгән, балалар үҫтергән.

Мин иң ҡарт аҡһаҡалдарҙың береһе Р. Закиров менән осраштым. Һәүетемсә әңгәмәлә уның ошонда тыуып үҫкәнен, ошонда ҡартайғанын белдем.

— Һуғыш йылдарында беҙ, бәләкәстәр, 24 кеше инек. Ә хәҙер...

*Ә бит башҡорт халҡы, айырыуса ирҙәр, хис-тойғоларын тиҙ генә асып һалмай. Күрәһең, эстән янып, көйөнөп йөрөүҙәр һуңғы сиккә еткергәндер.*

— Әйҙә, үҙем уҡыған мәктәпте күрһәтәм. Ниндәй бөлгөнлөккә еткәнебеҙҙе яҡшыраҡ аңларһың.

Р. Закиров беҙҙе емерек бина янына алып килде.

— Быны яртыһын һаттылар инде, ә ҡалған яғын һүтергә йыйыналар.

Ҡарттың һыҙланыуҙан ярһыған күңелен тынысландырырға тырышып: «Бәлки, уҡырға балалар юҡтыр», — тигән булдым.

Ул һағышлы йылмайҙы:

— Быны үҙең һанап ҡара: 23 малай һәм ҡыҙ Лағырға уҡырға йөрөй. Уҡыу йәшенә етмәгәндәр ҙә егерменән арта.

Был статистик мәғлүмәттәрҙе хәбәрселәр килеүен ишетеп ҡалып мәктәп янына йыйылған йәш әсәләр ҙә раҫланы.

ШӘРӘК халҡының беҙҙең менән әңгәмәләшеп ҡалырға теләгән яҡшы аңлайым мин. Уларҙы тыңлаған кеше юҡ бит. Район үҙәге алыҫ, баш ҡалаға унан да йыраҡыраҡ. Ҡайҙалыр барыу өсөн аҡса кәрәк. Ә Шәрәктә ҡатын-ҡыҙ, ғәмәлдә, эшһеҙ.

— Исмаһам, 70 һумлыҡ эшкә булһа ла урынлашһаң ине, — тип хыяллана белгес-фельдшер, хәҙерге көндә эшһеҙ Р. Зәйнәғәбдинова.

— Мин теләһә ниндәй эш башҡарырға ризалашыр инем, — ти Розалия Хәйерова.

— Ә мин... Ә мин... — Бөтәһе лә эшһеҙлектән ялҡҡан.

Йәш ҡатындарҙы тыңлағанда, Р. Закировтың һүҙҙәрен иҫкә төшөрәм:

— Беләһеңме, ниндәй күңелле йәшәй торғайны беҙҙең кешеләр. Шәрәктә кешегә кәрәк булған бөтә нәмә: ферма ла, машина ихатаһы ла бар ине. Ә хәҙер тормош һүнде. Шәрәкте перспективаһыҙ ауыл тип таптылар. Бөтә бәлә шунан башланды.

Ә Дусовҡа был идея күңеленә хуш килгән. Фельдшер-акушер пунктын, мәктәпте, аҙаҡ ферманы япҡандар. Ләкин ауылдан кешеләрҙе ҡыуып сығарып буламы ни? Уларҙың тамыры бында.

Күп ерҙәрҙә ваҡ ауылдарҙы бөтөрөү, ғөмүмән, ер эшкәртеүсене юҡ итеү икәнен бик тиҙ аңланылар һәм хатаны төҙәтә башланылар. Тик «Лағыр» совхозында ғына торғонлоҡ йылдарының «алдынғы идеяһы» һаман да бойомға ашырыла.

Илебеҙ халҡы магазинда ит, һөт, башҡа продукттар етешмәгәнлектән ыҙа сигә. Ауыл продукцияһын етештерергә кешеләр юҡмы ни? Бар. Замансa фекер йөрөтөп, етеҙ тормошҡа ашырған етәкселәр генә булһын. Ә бит Шәрәктә аренда звенолары, фермер хужалыҡтары төҙөргә була. Бер йыл да үтмәҫ, ҡалаға ла, ауылға ла ифрат кәрәкле аҙыҡ-түлек бирә башларҙар ине. Күпме ҡатын-ҡыҙ эшһеҙ, ә ирҙәре алыҫҡа йөрөп эшләргә мәжбүр.

— Минең ирем Сыбаркүлдә эшләй, — ти Р. Хәйерова.

Ә Шәрәктән Сыбаркүлгә тиклем 6 саҡырым. Көн һайын 12 саҡырым юл. Йәйәү йөрөйҙәр. Шулай булғас, етештереүсәнлек нисек юғары булһын? Шуға ла 100 һум, ҡайһы саҡта 150 һум аҡса алалар. Шул аҡсаға көн күр инде.

— Ә минеке Лағырҙа йөрөй, — ти клуб мөдире Зөһрә Рамазанова. — Үҙе лә хәлдән тайҙы, беҙ ҙә ауыр кисерештәрҙән тамам арыныҡ. Балалар атаһын күргәне лә юҡ тиерлек, үҙаллы үҫәләр.

— Беҙ йәшәгән кеүек тормошто дошманыңа ла теләмәҫһең. Ғәрлек бит. Бына мин клуб мөдире булып иҫәпләнәм, — тип дауам итте ул һүҙен. — Иҫәпләнәм генә.

Клуб тураһында һөйләүе еңел түгел Зөһрәгә. Мин уны аңлайым. Яңы ғына булдыҡ беҙ унда. Клуб тиһәң хәтере ҡалыр. Яраҡлаштырып алынған бина күптән яғылмаған. Бында мөдирҙең ғәйебе юҡ — яғыулыҡ менән тәьмин итмәйҙәр клубты.

— Асыламы һуң ул? — тип һорайым Рамазановanан.

— Ҡайһы саҡта асам. Ирҙәр йыйылып килеп, ас инде, исмаһам, кәрт һуғырбыҙ, тиҙәр. Шахмат, домино уйнайҙар.

...Мин йәнә Р. Закировтың һүҙҙәрен иҫкә төшөрәм.

— Ә ниндәй һабантуйҙар үткәрелә торғайны. Бөтә тирә-яҡтан беҙгә йыйылырҙар ине. Иҙелбаҡҙан, Арҡауылдан килә торғайныlар (ә бит 30—40 саҡырым юл үтергә кәрәк). Ә ҡыш көнө ат сабышы уҙғарыла, санала йөрөй, урамда бейеүҙәр үткәрә инек... Хәҙер иҫкә алырға ғына ҡалды.

СОВХОЗДА партия, комсомол, профсоюз комитеттары бар. Функционерҙар күпме! Уларҙың мөҡәддәс бурысы — ул башҡорт халҡының көнкүрешен яйға һалыу! Тик береһе лә ҡыл да ҡыбырҙатмай. Сөнки шулай еңелерәк. Шәрәктең әүәлгеданын ҡайтарыу, тормошто яҡшыртыу өсөн күп көс һалырға кәрәк. Өҫтәүенә, район етәкселәре лә талап итмәй. Шәрәктә күптән ҡурай тауышы ишетелмәгәне өсөн бер кемде лә әрләмәйҙәр. Ә йәнә, ит, һөт есен кәрәкте бирәләр. Шулай булғас, халыҡ тураһында нишә баш ватырға? Йәшәй икән, йәшәй бирһен!

Шәрәккә барып килергә миңә Малаяҙ урта мәктәбенең башҡорт теле һәм әҙәбиәте уҡытыусыһы Дауыт Хәйретдинов кәңәш бирҙе:

— Күҙ алдында юҡҡа сыға башҡорт ауылдары, — тине ул әсенеп. — Артабан ендәшмәй ҡалып булмай. Күптән түгел районда «Урал» башҡорт халыҡ үҙәгенең филиалын астыҡ. Мине етәксеһе итеп ҡуйҙылар. Район буйлап күп йөрөйөм, башҡорт ауылдарында булып, проблемаларын асыҡлайым. Ә улар баштан ашҡан. Бына үҙең ҡара: районда халыҡтың 80 проценттан күберәге — республикабыҙҙың төп халҡы вәкиле, ә район гәзетаһы рус телендә сыға, башҡортсаһы дубляж ғына. Ә башҡорт ауылдарын бөтөрөү? Бына Шәрәкте барып күрегеҙ. Ярҙам итегеҙ!

Быны барып күреп, хайран ҡалып, мәҡәлә яҙҙым. Хәҙер һүҙ — партияның район, Өлкә Комитетына, район Советы һәм Министрҙар Советына. Тик дөйөм тырышлыҡтар менән генә легендар Салауаттың тыуған ерҙәрен аяҡҡа баҫтыра алабыҙ.

**В. ШМАКОВ,**
**журналист, БАССР халыҡ депутатлығына кандидат.**
Салауат районы,
«Лағыр» совхозы.

ҺҮРӘТТӘРҘӘ: Шәрәктәге элекке һигеҙ йыллыҡ мәктәп.

«Икмәк алып ҡалайыҡ!» (Ә был һүрәт шул уҡ Салауат районының икенсе хужалығынан — «Торналы» совхозының Новокуркино исемле рус ауылынан.

Р. ГӘРӘЕВ фотолары.

## Салауат Юлаев исемендәге республика премияһына тәҡдим ителде

**Халҡыбыҙҙа борондан күмәкләп йырлау ғәҙәте булмаған. Һәр йыр үҙе бер ария, үҙе бер лиро-эпик монолог һымаҡ башҡарылған. Ғәжәйеп хәл. Ҡайһы ғына халыҡты алма — рустармы, Балтик буйы халыҡтарымы, грузиндармы — бик һирәге генә ошондай үҙенсәлекле һыҙатҡа эйә бит.**

**Тимәк, күмәк йыр — сәнғәтебеҙ өсөн сағыштырмаса яңы күренеш. Ҡыҫҡа ғына ваҡыт эсендә ул тормошобоҙҙоң айырылғыһыҙ өлөшөнә, баҙыҡ биҙәгенә әүерелде. Айырыуса балаларҙы — мәктәптә лә, лагерҙарҙа ла — күмәк йырһыҙ күҙ алдына килтереүе ҡыйын. Ошо өлкәлә арымай-талмай эшләгән, башҡорт профессиональ музыкаһына нигеҙ һалған композиторҙарҙың береһе РСФСР-ҙың һәм БАССР-ҙың атҡаҙанған сәнғәт эшмәкәре Рафиҡ Вафа улы Сәлмәновтың бөгөнгө көндә Салауат Юлаев премияһына тәҡдим ителеүе һис тә ғәжәп түгел, киреһенсә, күптән көтөлгән күренеш. Юҡһа, беҙ йыш ҡына, балалар өсөн йырҙар аҙ, тип ҙар түгергә яратабыҙ, ә йыр яҙыусының үҙенә ҡәҙер-хөрмәт күрһәтеүҙә ваҡ эшкә һанайбыҙ.**

# БАЛА САҠТА, МОҢҒА ТОҒРОЛОҠ

Бөтәһе лә бала саҡтан башлана бит. Шуға ла, әйҙәгеҙ, композиторҙың сабый йылдарына күҙ һалып үтәйек. Бәлки, саф күңелле, сылтыр йырлы моң шишмәһе шул саҡта уҡ юл алғандыр?

— Өфөнән ауылға Мөхәмәтнур Бикташев тигән уҡытыусы килгәйне,— тип хәтерләй Рафиҡ ағай балалыҡ йылдарын (ул Әбйәлил районы Асҡар ауылында тыуып үҫкән).— Бына шул мөғәллим Фәйез тауы итәгендәге бер өйҙә йәшәй башланы. Ул урындан бөтә ауыл ус төбөндәгеләй күренеп тора. Тәҙрәһен асып, гармунын бер һыҙҙырып ебәрһә, һәр тарафҡа моң тарала...

Гармун тауышын тәүге ишеткән ауыл кешеләренең күңеле иләҫләнеп китә. Ә малайҙар, шаян, шуҡ малайҙар кемуҙарҙан мөғәллим өйөнә табан саба. Араларында ете йәштәр тирәһендәге Рафиҡ та бар. Малайҙың шул ҡәҙәре дәртләнеп, мөғжизә күргәндәй йүгереүенән, ҡыҙыҡһынып янған күҙҙәренән Бикташев уның күңеле моңға битараф түгеллеген тойоп ала.

— Һин,— ти ул, Рафиҡҡа бармаҡ төртөп,— музыканы ныҡ яратаһың!..

— Атайым Белореттанмы, Мәгниттәнме (Магнитогорск ҡалаһы юҡ ине әле) гармун алып ҡайтҡас, ҡыуаныстымдың сиге булманы,— тип иҫләй Рафиҡ Вафич. Алыҫта ҡалған бала саҡ шатлығы уның йөҙөн яҡтырта; уның эскерһеҙ йылмайыуынан малай ваҡытын төҫмөрләргә тырышыуымды һиҙеп ҡалам. Эйе, ана ул, ҙур күҙле теремек малай. Бикташев мөғәллимдән отҡан көйҙәрҙе бер рәт кенә төймәле гармунында сығарырға теләп аҙаплана. Маҡсатына ынтылышы шул хәтлем ҙур, хатта уға ҡарап өйҙәгеләр борсоуға төшә. Шунан Ғәбделәүәл ағаһы:

— Беләһеңме, Рафиҡ туғаным, һин мунсаға бар ҙа, бер кем дә ишетмәҫ, шунда уйнарға өйрән,— тип кәңәш бирә. Бикташев башҡарған бөтә көйҙәрҙе лә шул мунсала уйнарға өйрәнә малай.

Бер ваҡыт ауыл клубына пианино килтерәләр. Быныһы инде ауыл халҡы өсөн бөтөнләй ят нәмә була. Ә Бикташев пианинола ла, гармундағы һымаҡ, бармаҡтарын еңел генә йөрөтөп, көй сығара. Бер үҙе ҡалып, сәғәттәр буйы уйнай мөғәллим. Тик, һиҙгер күңелле булһа ла, шаршау артында бер малайҙың ҡасып торғаныи, үҙе менән бергә моң илендә йөҙгәнен генә белмәй. Ул ҡайтып китеүгә, Рафиҡ шаршау артынан сыға ла әле генә ишеткән көйҙәрен, клавишаларға баҫып, яңынан тергеҙә...

Әммә был ҡасҡалаҡ уйынының да ахыры етә. Малайҙың пианинола үҙе белгән бөтә көйҙәрҙе лә уйнауын күреп, Бикташев шаҡ ҡата, «Ҡайҙан өйрәндең?» — тип һорай. Рафиҡ бөтәһен дә аңлатып бирә.

Тора-бара ауылда тынлы оркестр ойоштороп ебәрәләр. Етәксеһе, Усыскин тигән кеше, Рафиҡты торбала уйнарға, нота танырға өйрәтә. Малайҙың бармаҡтарының тилберлеген күреп, йәштәр уны үҙҙәре менән тансаға йөрөтә башлай.

Өфөлә Башҡорт педагогия техникумына уҡырға инһә лә, Рафиҡҡа уны, атаһы үлеп китеүе сәбәпле, III курстан ташларға тура килә. Комсомол эшендә, район Советында, партияның район комитетында көс һынап ҡарай егет. Уға күптәр ныҡлы ышаныс менән: «Һин — ысын-ысындан политика эшмәкәре!» — ти. Әммә 20 йәшендә Рафиҡ Вафа улы ғүмеренең иң ҙур, иң мөһим боролошон яһай. Мең михнәтле, мең ҡәһәрле 1937 йылда була был.

— Күңелем менән мин политик түгел инем бит. Ә был тайғаҡ юлға бер баҫтыңмы, кире сығырмын тимә. Шул саҡ мин уйға ҡалдым: нимә эшләйем мин? Ҡайҙа барам? Музыка менән, шулай итеп, ғүмергә хушлашаммы ни инде?! Юҡ, мин музыканан башҡа үҙемде күҙ алдына ла килтермәй инем...

Ҡарт композиторҙың уйсан йөҙөнән шул саҡтағы кисерештәрен уҡып бирерлек. Эйе, ул ваҡытта егет ВЛКСМ-дың Өлкә Комитетына килә, музыка юлын һайларға ҡарар итеүен әйтә. Әммә музыкаль белем алыу өсөн уҡырға инергә йәше үткән. «Фортепианоға — һуң! Күңелем илай...» Форсатын табып, Ишембай ҡалаһындағы клубҡа пианист булып эшкә урынлаша. Кинофильмдар алдынан уйнай, хор сығыштарын аккомпаниаторлай. Художество етәксеһе Гайтанов егеттең һәләтен күреп, уҡырға кәңәш итә. Кларнетта уйнарға өйрәтә.

1939 йыл. Хәсән күле. Халхин-Гол. Илдең был борсоулы төбәгенә Рафиҡ Сәлмәнов та юллана. Бәхеткә ҡаршы, полкта Ленинградтан, Мәскәүҙән «тәртип боҙғаны» өсөн ҡыуылған музыканттар күп була. Уларҙан тынлы оркестр ойоштороло. Яҙмыштың егеткә йылмайыуылыр инде, оркестрға тап кларнетсы етмәгән була.

Төшкә аштан һуң бүтәндәр ял иткәндә лә йоҡламай Рафиҡ, эргәләге урман-тауҙар араһына инеп китә лә кларнетын һайрата. Күп тә үтмәй, оҫталарса уйнауға өлгәшә. Капельмейстер итеп оркестрҙа ҡалдырыла. Йырҙар ижад итә башлай.

Һуғыш тамамланып, Өфөлә 15 йырын, шулар араһында «Еңеүселәр маршы»н, тамашасы хөкөмөнә сығарғандан һуң, 1947 йылда Рафиҡ Сәлмәнов Мәскәүгә, П. И. Чайковский исемендәге дәүләт консерваторияһына уҡырға китә. 1953 йылдан ул — профессионал композитор.

Р. Сәлмәнов ижад иткән әҫәрҙәрҙең бөтәһен дә һанап сығыу мөмкин түгел һәм кәрәкмәй ҙә. Шулай ҙа бер нисәһен атап әйтеп үтмәй ярамаҫтыр: баян өсөн бер нисә вариация һәм концерт әҫәрҙәре, флейта һәм фортепиано өсөн поэма, скрипка һәм фортепиано өсөн өс бүлекле сюита, фортепиано өсөн сюиталар һәм сонаталар, тынлы ағас музыка ҡоралдары квартеты өсөн эшләнгән «Турат сағылы» тигән концерт әҫәре, тынлы оркестр өсөн «Еңеүселәр маршы», симфоник оркестрға яҙылған «Йәштәр увертюраһы» һәм өс бүлекле сюита. Тағы ла — 100-ҙән артыҡ йыр һәм романс, 50-нән ашыу дуэт, ансамбль һәм хор әҫәрҙәре.

Композитор балалар өсөн әҫәрҙәр яҙыуҙа, китап итеп сығарыуҙа күп көс һалып эшләй. Әллә нисә йырҙар йыйынтығының төҙөүсеһе лә, музыкаль редакторы ла булды. Биш йылда Мәскәүҙә һәм Өфөлә нәшер ителгән дүрт китабы донъя күрҙе. Шуларҙың икеһен — «Десять башкирских народных песен» (Мәскәү, 1988) һәм «Йырҙарым — юлдаштарым» (Өфө, 1989) тип аталғандарын Башҡортостандың Композиторҙар союзы Салауат Юлаев премияһына тәҡдим итте лә инде.

Композитор хор сәнғәтен үҫтереү, балаларҙы музыкаға ылыҡтырыуҙың ыңғай ысулдары тураһындағы мәҡәләләре менән матбуғат аша йәмәғәтселек иғтибарын йәлеп итә. Торғонлоҡ йылдарында хөкүмәт тарафынан раҫланған Д. Кабалевскийҙың музыка дәреслеген инҡар итеп, Рафиҡ Вафа улы заман талабына яуап бирерҙәй яңы алымдар кәрәк, тигән фекерҙе һыҙыҡ өҫтөнә ала.

— Балаларҙы дәрестә ҡоро пластинка тыңлап ултыртыу ысулы күптән иҫкерҙе,— ти композитор.— Был ысул, беренсенән, йыр ижад итеүселәрҙе балаларҙың уйхыялын сағылдырған әҫәр яҙырға өндәмәй. Икенсенән, уҡыусылар, үҙҙәре йырламағас, моңдо ишетә, хәтерләй алыу йәһәтенән торғонлоҡ кисерә. Ошонан һуң ҡаты бәғерле, наҙан, музыка өлкәһендә бөтөнләй әҙерлекһеҙ, һалҡын ҡарашлы булып үҫкән балаларға аптырарлыҡ та түгел!

Бына ул, яңы алым. Йыр-хор дәресе. Рафиҡ Вафа улының фекеренсә, ул һәр ерҙә — ауылда ла, ҡалала ла ыңғай һөҙөмтә бирәсәк. Ә бит Кабалевский ысулы, ауырлығы, техник саралар, уҡытыусылар етешмәүе арҡаһында, ауыл мәктәптәрендә, айырыуса, башҡорт мәктәптәрендә әле булһа индерелә алмай ине...

— Хор ул — үҙе бер коллектив. Хорҙа бала эргәһендә торған иптәшенең терһәген һиҙә, тын алышын тоя. Күмәк йыр баланы тәртипкә, берҙәмлеккә, дуҫлыҡҡа өйрәтә,— ти Рафиҡ ағай.

Һәр ижадсының үҙ аҡҡош йыры була. Башҡа һәйбәт әҫәрҙәре эргәһендә ул уға та ныҡ бөртөкләп, тәфсилләп йыйылғаны, ижадсы тарафынан бигерәк яратып иҫкә алыныуы менән айырылып тора. Рафиҡ Сәлмәновтың да ошондай хеҙмәте бар, ул — 35 йырҙан торған, әлегә беҙҙә нәшер ителмәгән йыйынтыҡ-ҡулланма. Музыка мәктәптәренең хор етәкселәренә, балалар хоры студияларына, үҙешмәкәр хор коллективтарына тәғәйенләнгән ул. Балаларҙың зауығына, ҡыҙыҡһыныуҙарына тап килерҙәй йырҙар, системалаштырылып, бер, ике, өс тауышҡа йырларлыҡ итеп эшләнгән. Китаптың маҡсаты — иң ябай, аңлайышлы (нигеҙҙә полифоник) алымдар аша яҙылған йырҙар менән балаларҙы ҡыҙыҡһындырып, уларҙа хор сәнғәтенә һөйөү уятыу.

«Балалар коллективтарында хор менән йырлау» тигән был йыйынтыҡ Мәскәүҙә, «Советский композитор» нәшриәтендә быйыл китап булып сығасаҡ.

Йәш композиторҙар, шәкирҙәр тураһында һүҙ сыҡҡас, Рафиҡ ағай бер кемгә лә эйәрмәйенсә, үҙ юлы менән барған ижадсыны хөрмәт итеүен белдергәйне. Композитор Рафиҡ Сәлмәновҡа ла был ят түгел.

**Т. ЮЛДАШЕВА.**
**Ю. КӘРИМОВ фотоһы.**

# КАДРҘАР КЕМГӘ КӘРӘК?

Яҙ көндәре яҡташ студенттарҙың бер-береһе менән осрашыу осоро. Был осрашыуҙар хәҙер изге йолаға әүерелеп бара шикелле. Күптәрҙең күңелендә ул тәрән иҫтәлектәр ҡалдыра.

Был көндө «Зоркий» фотосалоны эргәһендә иртүк халыҡ йыйыла башлай.

Өфө вуздары студенттары, уҡытыусылар, журналистар һәм яҙыусылар. Улар бер-береһенән хәл-әхүәл белешә, танышалар. Унан һуң — тантаналы рәүештә фотоға төшөү һәм кафела булыу. Был осрашыуҙарға шулай уҡ студенттар үҙҙәренең район етәкселәрен дә саҡыралар. Эштең шулай тороуы ике яҡҡа ла отошлолор, моғайын. Район хужалыҡтарын кадрҙар менән тәьмин итеү мәсьәләһен ошонда хәл итеп була бит. Ысынлап та уҡып сыҡҡан белгестәр үҙ райондарына ҡайталар, тыуып үҫкән яҡтарының экономикаһын үҫтереүгә ҙур булышлыҡ итәләр. Ә был эш район етәкселәренең предприятие һәм колхоз-совхоздарҙы кадрҙар менән тәьмин итеү мәсьәләһен дөрөҫ алып барыуына бәйләнгән. Былдай эштә Әлшәй, Ҡариҙел, Баймаҡ, Әбйәлил һәм башҡа ҡайһы бер райондар тырышлыҡ күрһәтә. Тик ни нә Күмертау районының ҡала һәм район етәкселәре был хаҡта хәстәрлек күрмәй икән?

Былтыр, 1989 йылдың апрель башында Өфөлә Күмертау районы студенттары һәм райондан сыҡҡан күренекле кешеләрҙең осрашыуы булып үтте. Ойоштороу комитеты саҡырыу ҡағыҙҙары ебәреүгә ҡарамаҫтан, район һәм ҡала етәкселәре осрашыуға килмәнеләр.

Быйылғы осрашыу ваҡыттары ла етеп килә. Үҙгәртеп ҡороуҙың бишенсе йылында район етәкселәре үҙен нисек күрһәтер икән?

**Ғ. МӨХӘМӘТОВ,**
**А. НАЗАРОВ,**
студенттар.

## Хоккей

Юғары һәм беренсе лига клубтарының күсеү турнирының сираттағы уйындарын Салауат Юлаев исемендәге команда ситтә үткәрҙе. Харьковта бер матч бер кемдең дә еңмәүе менән тамамланды (5:5), ә икенсеһендә өфөләр еңелде (2:5). Саратовта ла юлаевсылар уңышҡа өлгәшә алманы — бер уйында ҙур иҫәп менән отолдолар (1:6), ә икенсе уйын нисьяға бөттө (2:2).

22 уйында 19 очко туплап, юлаевсылар 9-сы урынды биләй.

* * *

Икенсе лига. «Авангард» (Өфө) — «Сокол» (Красноярск) — 9:2, 1:2, «Торпедо» (Нефтекамск) — «Кедр» (Томск) — 7:2, 0:6.

**Н. БАЙРАСОВ.**

«Йәшлек»
ВЛКСМ-дың Башҡортостан Өлкә Комитеты органы

БЕҘҘЕҢ АДРЕС: 450079, Өфө, Октябрҙең 50 йыллығы урамы, 13, 8-се ҡат.
Телефондар: 23-46-38, 22-56-45.

Газета шишәмбе, кесаҙна, шәмбе көндәрендә башҡорт телендә сыға.
Индексы — 50604.

Редакторы Б. НАЗАРҒОЛОВ.
КПСС-тың Башҡортостан Өлкә Комитеты нәшриәте типографияһы.
П04268. Заказ № 410.